IslamHouse.com

# IWE AT-TAWHEED ''SISE ỌLỌHUN ỌBA NI ỌKAN SOSO NINU IJỌSIN

Kiko iwe:

Muhammad Ibn sulaiman At-Tameemi





إدارة أوقـاف

صالح عبدالعزيز الراج

# IWE AT-TAWHEED

## "SISE ỌLỌHUN ỌBA NI ỌKAN SOSO NINU IJỌSIN"


Lati ọwọ

**Shaikh Muhammad Ibn Abdul Wahhaab**

- Ki Ọlọhun O kẹ ẹ -

Ẹni ti o tumọ rẹ si ede Yoruba ni:

**Sharafuddeen Gbadebọ Raji**



مطبعة دار طيبة ـ الرياض ـ ت: ٤٢٨٣٨٤٠

# IWE AT-TAWHEED

## "SISE ỌLỌHUN ỌBA NI ỌKAN SOSO NINU IJỌSIN"

Lati ọwọ

Shaikh Muhammad Ibn Abdul Wahhaab

- Ki Ọlọhun O kẹ ẹ -

Ẹni ti o tumọ rẹ si ede Yoruba ni:

Sharafuddeen Gbadebọ Raji

ح وزارة الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد، ١٤٢٤هـ

فهرسة مكتبة الملك فهد الوطنية أثناء النشر
محمد بن عبد الوهاب بن سليمان، ١١١٥هـ
كتاب التوحيد. / ١١١٥هـ محمد بن عبدالوهاب بن سليمان .- الرياض، ١٤٢٣هـ
٢٣٢ص ؛ ١٢ × ١٧ سم
ردمك : ٦-٤٣٦-٢٩-٩٩٦٠
(النص باللغة اليوربا)
١-التوحيد أ- العنوان
ديوي ٢٤٠ ١٤٢٣/٥٣١١

رقم الإيداع : ١٤٢٣/٥٣١١
ردمك : ٦-٤٣٦-٢٩-٩٩٦٠

بسم الله الرحمن الرحيم

**Ni orukọ Ọlọhun Ọba Alaanujulọ Aladipele-ẹsan-rere**

**Ọpẹ ni fun Ọlọhun, ikẹ ati alaafia Ọlọhun k'o maa ba Anabi Muhammad ati awọn ara ile rẹ.**

# TIRA AT-TAWHEED -SISE ỌLỌHUN ỌBA LAASO NINU IJỌSIN

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ وما خلقت الجن والإنس إلا ليعبدون ﴾. [سورة الذاريات: ٥٦].

« Ati pe N kò sẹda awọn alujannu ati awọn eniyan afi nitori ki wọn o le baa maa jọsin fun Mi ». [Al-Qur'aani Suuratu z-Zariyaat :56].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ ولقد بعثنا في كل أمة رسولاً أن اعبدوا الله واجتنبوا الطاغوت ﴾. [سورة النحل: ٣٦].

« Ati pe dajudaju A ti gbe ojisẹ kan dide ninu gbogbo ijọ kọọkan; pe: Ẹ maa jọsin fun Ọlọhun, ki ẹ si jinna si awọn oosa ». [Al-Qur'aan Suuratu n-Nah'l :36].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ وقضى ربك أن لا تعبدوا إلا إياه وبالوالدين إحسانا ﴾. [سورة الإسراء: ٢٣].

« Ati pe Oluwa rẹ pa a lasẹ wi pe: Ẹ kò gbọdọ maa jọsin fun nnkan miiran yatọ si Oun nikan, ki ẹ si maa

se daadaa si awọn obi 'yin' mejeeji ». [Al-Qur'aani Suuratu l-Israa`i :23].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ واعبدوا الله ولا تشركوا به شيئا ﴾. [سورة النساء: ٣٦].

« Ẹ maa sin Ọlọhun, ẹ si ma se fi nnkan kan se orogun pẹlu Rẹ ». [Al-Qur'aani Suuratu n-Nisaa'i :36].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ قل تعالوا أتل ما حرم ربكم عليكم: ألاّ تشركوا به شيئاً وبالوالدين إحسانا ولا تقتلوا أولادكم من إملاق نحن نرزقكم وإياهم ولا تقربوا الفواحش ما ظهر منها وما بطن ولا تقتلوا النفس التي حرم الله إلا بالحق ذلكم وصاكم به لعلكم تعقلون. ولا تقربوا مال اليتيم إلا بالتي هي أحسن حتى يبلغ أشده وأوفوا الكيل والميزان بالقسط لا نكلف نفسا إلا وسعها وإذا قلتم فاعدلوا ولو كان ذا قربى وبعهد الله أوفوا ذلكم وصاكم به لعلكم تذكرون. وأن هذا صراطي مستقيما فاتبعوه ولا تتبعوا السبل فتفرق بكم عن سبيله ذلكم وصاكم به لعلكم تتقون ﴾. [سورة الأنعام: ١٥١-١٥٣].

« Sọ pe: Ẹ wa ki n ka ohun ti Oluwa yin se leewọ le yin lori -fun yin- pe: Ẹ kò gbọdọ fi nnkan kan se orogun pẹlu Rẹ, ki ẹ si maa se daadaa si awọn obi

"yin" mejeeji, ki ẹ si ma se maa pa awọn ọmọ yin nitori osi, Awa l'A O maa pese fun ẹyin ati awọn, ẹ si ma se maa sun mọ awọn ibajẹ eyi ti o han ninu wọn ati eyi ti o pamọ; ẹ si ma se maa pa ẹmi ti Ọlọhun se pipa rẹ leewọ afi pẹlu ododo, awọn wọnyi ni Ọlọhun fi pa yin lasẹ ki ẹ le baa se laakaye. Ẹ kò gbọdọ sun mọ owo ọmọ-orukan afi ni ọna t'o dara ju titi ti yoo fi dagba, ẹ si maa pe iwọnka ati osunwọn yin pẹlu sise dọgba, A ko pa ẹmi kan lasẹ afi pẹlu ohun ti o le se, ati pe nigbakugba ti ẹ o ba sọrọ -ti ẹ o ba se idajọ tabi nnkan miiran- ẹ maa se dọgba, koda ki o se wi pe yoo ba ibatan yin wi, ẹ si maa pe adehun Ọlọhun, awọn wọnyi ni nnkan ti O fi pa yin lasẹ ki ẹ le baa maa gba isiti. Ati pe dajudaju eleyii ni ọna Mi ti o tọ nitori naa ohun ni ki ẹ maa tọ, ẹ ma se tọ awọn ọna miiran -ti o yatọ si i- ki o ma baa mu yin yapa kuro ni oju-ọna Rẹ, awọn wọnyi ni ohun ti O fi pa yin lasẹ ki ẹ le baa maa bẹru "Rẹ"». [Al-Qur'aani Suuratu l'An'aam :151-153].

Ibn Masuud "ki Ọlọhun O yọnu si i", sọ pe: « Ẹnikẹni ti o ba fẹ lati wo asọtẹlẹ "Anabi" Muhammad "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", eyi ti o se pe o da gẹgẹ bi wi pe o lu u ni ontẹ 'ti ayipada kankan kò si sẹlẹ si i', ki o ka ọrọ Ọlọhun t'O ga t'o ni:

﴿ قل تعالوا أتل ما حرم ربكم عليكم: ألاّ تشركوا به شيئا ﴾.

إلى قوله: ﴿ وأن هذا صراطي مستقيماً ﴾.

« Sọ pe: Ẹ wa ki n ka awọn ohun ti Oluwa yin se leewọ le yin lori -fun yin- pe: Ẹ kò gbọdọ fi nnkan kan se orogun pẹlu Rẹ » titi debi ọrọ Rẹ t'o sọ pe: «Ati pe dajudaju eleyii ni ọna Mi ti o tọ ... ».

O wa lati ọdọ Muaadz ọmọ Jabal "ki Ọlọhun O yọnu si i" o ni: Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" gbe mi sẹyin -ni ọjọ kan- lori kẹtẹkẹtẹ kan, l'o ba sọ fun mi pe:

« يا معاذ، أتدري ما حق الله على العباد، وما حق العباد على الله؟ ». قلت: الله ورسوله أعلم، قال: « حق الله على العباد أن يعبدوه ولا يشركوا به شيئاً، وحق العباد على الله أن لا يعذب من لا يشرك به شيئاً ». قلت: أفلا أبشر الناس؟. قــــال: « لا تبشرهم فيتكلوا ». أخرجاه في الصحيحين.

« Irẹ Muaadz, njẹ o wa mọ ki ni ẹtọ Ọlọhun lori awọn ẹru Rẹ bi?, ati pe ki ni ẹtọ awọn ẹru Ọlọhun lori Ọlọhun bi? ». Mo ni: Ọlọhun ati Ojisẹ Rẹ l'o mọ. O ni: « Ẹtọ Ọlọhun lori awọn ẹru Rẹ ni: Ki wọn o maa jọsin fun Un "l'Oun nikan soso" ki wọn o si ma se fi nnkan kan se orogun fun Un "ninu ijọsin naa"; sugbọn ẹtọ awọn ẹru Ọlọhun lori Ọlọhun ni:

Ki O ma se fi iya jẹ ẹni ti kò ba fi nnkan kan se orogun pẹlu Rẹ ». Mo ni: Njẹ ki n fun awọn eniyan ni iro-idunnu "yii" bi?; Anabi ni: « Ma fun wọn niro, ki wọn o ma ba fẹyin ti ». Bukhari ati Muslim l'o gbe e jade.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Hikmah "ọgbọn" ti n bẹ ninu sisẹda awọn alujannu ati awọn eniyan.
2- Wi pe Ibaadah "ijọsin fun Ọlọhun" ni: Sise Ọlọhun ni ọkan soso ninu ijọsin "At-Tawheed", tori pe At-Tawheed yii l'o daja silẹ -laarin awọn anabi Ọlọhun ati awọn ijọ wọn gbogbo-.
3- Wi pe: Ẹnikẹni ti kò ba ti i mu At-Tawheed yii wa kò i ti sin Ọlọhun rara; nitori naa itumọ ọrọ Ọlọhun t'o ni:

﴿ ولا أنتم عابدون ما أعبد ﴾.

« Ati pe ẹyin kò jẹ olujọsin fun Ẹni ti mo n sin »; wa ninu rẹ.
4- Hikmah "ọgbọn" ti n bẹ ninu riran awọn ojisẹ.
5- Wi pe isẹ ti Ọlọhun fi N ran awọn ojisẹ Rẹ kari gbogbo ijọ kọọkan.
6- Wi pe ọkan naa ni ẹsin awọn anabi Ọlọhun.
7- Eyi jẹ ọrọ ti o tobi: Pe ijọsin fun Ọlọhun kò le e see se lai saigbagbọ si awọn orisa; tori naa itumọ ọrọ Ọlọhun t'o sọ pe:

﴿ فمن يكفر بالطاغوت ويُؤمن بالله فقد استمسك بـــــالعروة الوثقى لا انفصام لها ... ﴾. الآية.

« Ẹnikẹni t'o ba saigbagbọ si awọn oosa "At-Taaguut", t'o si gba Ọlọhun gbọ -lododo-, dajudaju oluwaarẹ ti di okun "Ọlọhun" ti o yi ti kò le e ja mu ...»; n bẹ ninu rẹ.

8- Wi pe itumọ oosa "At-Taaguut" kari gbogbo ohunkohun ti awọn eniyan n jọsin fun lẹyin Ọlọhun.

9- Wi pe ọrọ awọn aayah mẹta ti wọn fi ẹsẹ rinlẹ ninu Suuratul An'aam tobi lọdọ awọn asiwaju rere "Al-Salaf", ati pe awọn ohun ayẹwo mẹwa l'o wa ninu wọn; akọkọ wọn ni: Kikọ fun ni lati wa orogun fun Ọlọhun.

10- Awọn aayah ti wọn fi ẹsẹ rinlẹ ninu Suuratul Israa'i; awọn ohun ayẹwo mejidinlogun l'o wa ninu wọn, Ọlọhun bẹrẹ wọn pẹlu ọrọ Rẹ t'o sọ pe:

﴿ لا تجعل مع الله إلها آخر فتقعد مذموما مخذولاً ﴾.

« Ma se fi ọlọhun miiran pẹlu Ọlọhun Ọba, ki o ma baa di ẹni-eebu, ẹni-ẹkọ ». O si pari wọn pẹlu ọrọ Rẹ t'o sọ pe:

﴿ ولا تجعل مع الله إلهاً آخر فتلقى في جهنم ملوماً مدحوراً ﴾.

« Ati pe o kò gbọdọ fi ọlọhun miiran pẹlu Ọlọhun Ọba, ki a ma baa sọ ọ si inu ina Jahannama ni ẹni-eebu, ẹni ti a le jinna si ikẹ -Ọlọhun- ».

Ọlọhun Ọba t'O mọ se itaniji fun wa nipa bi ọrọ awọn asẹ wọnyi ti tobi to pẹlu ọrọ Rẹ t'o sọ pe:

﴿ ذلك مما أوحى إليك ربك من الحكمة ﴾.

« Eleyun n bẹ ninu ohun ti Oluwa rẹ fi ransẹ si ọ ninu ọgbọn ».

11- Aayah Suuratu Nisaa'i ti wọn n pe ni aayah awọn ẹtọ mẹwa; Ọlọhun bẹrẹ rẹ pẹlu ọrọ Rẹ t'o sọ pe:

﴿ واعبدوا الله ولا تشركوا به شيئاً ﴾.

« Ẹ maa jọsin fun Ọlọhun -ni Oun nikan soso-, ẹ kò si gbọdọ fi nnkan kan se orogun fun Un ».

12- Itaniji nipa asọtẹlẹ Ojisẹ Ọlọhun, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", ni asiko iku rẹ.

13- Mimọ nipa ẹtọ Ọlọhun lori wa.

14- Mimọ nipa ẹtọ awọn ẹru Ọlọhun lori Ọlọhun, nigba ti wọn ba se ẹtọ Rẹ.

15- Wi pe awọn ti wọn pọ ju ninu awọn Sahaabe ni wọn kò mọ nipa eleyii.

16- O tọ wi pe ki a gbe imọ pamọ nigba ti a ba ri wi pe anfaani wa ninu sise bẹẹ.

17- Wi pe ohun ti a nifẹ si ni fifun Musulumi niro nipa nnkan ti yoo dun un ninu i se.

18- Ibẹru didarade gbigbooro ti aanu Ọlọhun gbooro.

19- Esi ẹni ti wọn bi leere nipa ohun ti kò mọ pe: ALLAHU WA RASUULUHU A'ALAM -itumọ-: Ọlọhun ati Ojisẹ Rẹ l'o mọ.

20- O tọ pe ki a sẹsa apa kan ninu awọn eniyan lati kọ wọn ni imọ yatọ si apa miiran.
21- Itẹriba Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", nipa gungun ti o gun kẹtẹkẹtẹ, ti o si tun gbe ẹlomiran sẹyin lori rẹ.
22- O tọ ki a gbeyan sẹyin lori ẹranko ti a maa n gun.
23- Ọla ti n bẹ fun Muaadz Ibn Jabal.
24- Ọrọ ohun ayẹwo yii tobi.

## Ori -keji-:

## ỌLA TI N BẸ FUN SISE ỌLỌHUN NI ỌKAN SOSO NINU IJỌSIN "TAWHEED" ATI PIPA TI I MAA N PA AWỌN ẸSẸ RẸ

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ الذين آمنوا و لم يلبسوا إيمانهم بظلم أولئك لهم الأمن وهـم مهتدون ﴾. [سورة الأنعام: ٨٢].

« Awọn ti wọn gba Ọlọhun gbọ lododo, ti wọn kò si lu igbagbọ wọn pọ mọ abosi -ẹbọ sise-, awọn wọnyi ni ibalẹ-ọkan n bẹ fun, awọn naa si ni awọn olumọna». [Al-Qur'aani Suuratu l-An`aam :82].

O wa lati ọdọ Ubaadah ọmọ Saamit "ki Ọlọhun O yọnu si i" o ni: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« من شهد أن لا إله إلا الله وحده لا شريك له وأن محمداً عبده ورسوله وأن عيسى عبد الله ورسوله وكلمته ألقاها إلى مريم وروح منه. والجنة حق والنار حق: أدخله الله الجنة على ما كان من العمل ». أخرجاه.

« Ẹnikẹni ti o ba jẹri pe kò si ọba kan ti o tọ lati fi ododo jọsin fun yatọ si Ọlọhun Ọba nikan soso kò si orogun fun Un, ati pe Muhammad ẹru Ọlọhun ati ojisẹ Rẹ ni i se, -ti o si tun jẹri wi pe- Isa "Jesu" ẹru

Ọlọhun ni i se ojisẹ Rẹ si ni pẹlu, ati pe gbolohun Ọlọhun -ti I fi i pe ki nnkan o jẹ bẹẹ ki o si jẹ bẹẹ-eyi ti O sọ si ara Maryam l'O fi da a, ati pe ẹmi kan ni i se lati ọdọ Rẹ, ti o si tun jẹri wi pe ododo ni Al-Janna -ọgba idẹra- i se, ati pe ododo ni ina naa i se, Ọlọhun yoo fi oluwaarẹ si Al-Janna gbogbo bi o ti le wu ki isẹ rẹ o ri ». Bukhari ati Muslim l'o gbe e jade.

Bukhari ati Muslim tun gbe ẹgbawa-ọrọ ti o wa lati ọdọ Utbaan "ki Ọlọhun O yọnu si i" jade pe: -[Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe]:

« فإن الله حرم على النار من قال: لا إله إلا الله يبتغي بذلـــك وجه الله ».

« Tori pe dajudaju Ọlọhun se ina leewọ lori ẹni ti o ba sọ pe: LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH "kò si ọba kan ti o tọ lati fi ododo jọsin fun yatọ si Ọlọhun" ti n fi sise bẹẹ wa oju Ọlọhun Ọba ».

O tun wa lati ọdọ Abu Sa'i'eed Al-Khudriyyu, lati ọdọ Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" pe:

« قال موسى يا رب علّمني شيئاً أذكرك وأدعوك به. قال: قل يا موسى: لا إله إلا الله. قال: رب، كل عبادك يقولون هذا. قال: يا موسى لو أن السماوات السبع وعامرهن – غـــيري –

والأرضين السبع في كفة، ولا إله إلا الله في كفة: مالت بهن لا إله إلا الله ». رواه ابن حبان والحاكم وصححه.

« Anabi Musa ni: Irẹ Oluwa mi, kọ mi ni nnkan kan ti n o maa fi se iranti Rẹ, ti n o si maa fi pe Ọ. Ọlọhun ni: Iwọ Musa, maa sọ pe: LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH "kò si ọba kan ti o tọ lati fi ododo jọsin fun yatọ si Ọlọhun Ọba". O ni: Irẹ Oluwa mi, gbogbo awọn ẹru Rẹ ni wọn n wi eleyii. Ọlọhun ni: Irẹ Musa, iba se wi pe awọn sanma mejeeje ati awọn ti wọn n gbe inu wọn -yatọ si Mi-, ati awọn ilẹ mejeeje ba n bẹẹ ninu apa kan osunwọn ti LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH si n bẹẹ ni apa keji; LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH ko ba tẹwọn ju wọn lọ ».
Ibn Hibbaan ati Hakeem l'o gbe e jade.

Tirmidziyyu naa gbe ẹgbawa-ọrọ ti o fun ni idajọ wi pe -o dara- jade, lati ọdọ Anas pe: Mo gbọ ti Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", n sọ pe:

« قال الله تعالى: يا ابن آدم. لو أتيتني بقراب الأرض خطايا ثُم لقيتني لا تشرك بي شيئاً لأتيتك بقرابها مغفرة ».

« Ọlọhun sọ pe: "Iwọ ọmọ Adama, iba se pe o wa ba Mi pẹlu awọn asise ti o fẹẹ kun gbogbo ori ilẹ [lapapọ], lẹyin naa ti o wa pade Mi l'ẹni ti o se pe o kò fi nnkan kan se orogun pẹlu Mi rara, dajudaju N

O ba wa ba ọ pẹlu aforijin ti o fẹẹ kun gbogbo ori ilẹ [lapapọ]” ».

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Gbigbooro ọla Ọlọhun.

2- Pupọ ti ẹsan sise Ọlọhun laaso ninu ijọsin “At-Tawheed” pọ lọdọ Ọlọhun.

3- Sise Ọlọhun laaso ninu ijọsin “At-Tawheed” a maa pa awọn ẹsẹ rẹ t’ohun ti ohun t’o siwaju.

4- Alaye aayah Suuratul An’aam.

5- Wiwoye si awọn nnkan marun un ti o wa ninu ẹgbawa-ọrọ Ubaadah.

6- Ti o ba pa ẹgbawa-ọrọ Ubaadah pọ mọ ti Utbaan ati awọn ti o tẹle e, itumọ LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH yoo han si ọ, bakan naa asise awọn ẹni-ẹtanjẹ yoo han si ọ pẹlu.

7- Itaniji nipa majẹmu ti n bẹ ninu ẹgbawa-ọrọ Utbaan.

8- Wi pe awọn anabi Ọlọhun naa n fẹ itaniji nipa ọla ti n bẹ fun LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH.

9- Itaniji nipa pe LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH tẹwon ju gbogbo awọn nnkan ti Ọlọhun da lọ, t’ohun ti wi pe ọpọlọpọ ninu awọn ti n wi i ni osunwọn wọn yoo fuyẹ “ni ọjọ igbende”.

10- Alaye kedere nipa pe meje ni ilẹ i se, gẹgẹ bii awọn sanma.

11- Wi pe awọn sanma ni awọn ti n gbe inu wọn.

12- Fifi ẹsẹ awọn iroyin Ọlọhun rinlẹ fun Un, eyi ti o yapa si isesi awọn Al-Ashaairah.

13- Wi pe ti ẹgbawa-ọrọ Anas ba ye ọ, yoo ye ọ wi pe ọrọ Anabi ti o wa ninu ẹgbawa-ọrọ Utbaan ti o ni: « Tori pe dajudaju Ọlọhun se ina leewọ lori ẹni ti o ba wi: LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH "kò si ọba kan ti o tọ lati fi ododo jọsin fun yatọ si Ọlọhun Ọba" ti n fi sise bẹẹ wa oju Ọlọhun »; yoo ye ọ wi pe ohun ni pipa ẹbọ sise ti, ki i se wiwi i lori ahọn lasan.

14- Sise akiyesi pipapọ ti Anabi Isa "Jesu" ati Anabi Muhammad papọ nipa wi pe ẹru Ọlọhun ni awọn mejeeji i se, ojisẹ Rẹ si ni awọn mejeeji i se pẹlu.

15- Mimọ wi pe ẹni ti a dayanri ni Isa, nipa jijẹ ti o jẹ wi pe gbolohun Ọlọhun ni ohun ti Ọlọhun fi sẹda rẹ.

16- Mimọ wi pe ẹmi kan lati ọdọ Ọlọhun ni Isa i se.

17- Mimọ nipa ọla ti n bẹ fun nini igbagbọ-ododo si Al-Janna ati ina.

18- Mimọ nipa ọrọ Anabi t'o ni: « Bi o ti le wu ki isẹ rẹ o ri ».

19- Mimọ wi pe ọwọ meji ni osunwọn ni.

20- Mimọ nipa "الوجه" : oju Ọlọhun -eyi ti o wa ninu ọrọ Anabi-.

## Ori -kẹta-:

## ẸNIKẸNI TI O BA FI ODODO SE ỌLỌHUN LAASO NINU IJỌSIN, YOO WỌ AL-JANNA LAI SE ISIRO

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ إن إبراهيم كان أمة قانتاً لله حنيفاً و لم يك من المشركين ﴾.

[النحل: ١٢٠].

« Dajudaju Ibrahim jẹ ẹni-awokọse kan ti n fi gbogbo igba tẹle ti Ọlọhun, ti o si yẹra kuro nibi wiwa orogun fun Ọlọhun -lo sidi sise Ọlọhun laaso ninu ijọsin-, ati pe kò jẹ ọkan ninu awọn ọsẹbọ rara». [Al-Qur'aani: Suuratu n-Nah'l :120].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ والذين هم بربهم لا يشركون ﴾. [المؤمنون: ٥٩].

« Ati awọn ti o se pe wọn ki i pa nnkan kan pọ mọ Oluwa wọn ninu ijọsin rara ». [Al-Qur'aani: Suuratu l-Mu'uminuun :59].

O wa lati ọdọ Husain ọmọ Abdur-Rahmaan, o ni: « Mo wa ni ọdọ Sa'i'eed ọmọ Jubair, nigba ti o se ibeere pe: Ta l'ẹni t'o ri irawọ ti o ja ni oru ana ninu yin?, mo ni: Emi "ri i", lẹyin naa ni mo wa sọ pe: N kò jẹ ẹni ti n bẹ lori irun kan "nigba naa", sugbọn akeke l'o san mi. O ni: Ki l'o se si i?; mo ni: Mo se adua wiwa isọ "Ar-Ruqyah" si i; o ni: Ki l'o mu ọ se bẹẹ?, mo ni: Ẹgbawa-ọrọ kan ti Sha'abi sọ fun wa nipa rẹ; o ni: Ki l'o sọ fun yin?, mo ni: O sọ fun wa

lati ọdọ Buraidah ọmọ Al-Husaib pe o ni: « Kò si adua wiwa isọ "Ar-Ruqyah" kan -ti o sanfaani ju- bi eyi ti eniyan se nitori oju-koju -ti wọn fi wo o-, ati eyi ti o se lati fi poro -nnkan-oloro kan ti o san an-»; o ni: Dajudaju ohun ti o dara ju ni ẹni ti o fi ẹkọ ti o gbọ se iwa hu se; sugbọn Ibn Abbas sọ fun wa, lati ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", pe o ni:

« عرضت علي الأمم، فرأيت النبي ومعه الرهط، والنبي معه الرجل والرجلان، والنبي وليس معه أحد إذ رفع لي سواد عظيم فظننت أنهم أمتي؛ فقيل لي: هذا موسى وقومه فنظرت فإذا سواد عظيم، فقيل لي: هذه أمتك، ومعهم سبعون ألفا يدخلون الجنة بغير حساب ولا عذاب ».

« Wọn fi awọn ijọ kọọkan han mi "ni oru ti Ọlọhun mu un rin irin-ajo oru", mo si ri anabi kan pẹlu awọn eniyan bi mẹwa, mo si ri anabi miiran pẹlu eniyan kan tabi meji pẹlu rẹ, mo si ri anabi miiran ti kò si ẹnikan kan lẹyin rẹ, ni wọn ba fi awọn eniyan kan ti wọn lọ biba han mi lojiji, mo si lero wi pe ijọ mi ni wọn, sugbọn wọn sọ fun mi pe: Musa ati awọn eniyan rẹ ni, kò pẹ ti mo tun wo ọọkan ni mo ba tun ri awọn eniyan kan ti wọn pọ lọ jara, wọn si sọ fun mi pe: Awọn eleyii ni ijọ rẹ, ati pe awọn eniyan egbẹrun lọna aadọrin kan n bẹ pẹlu wọn ti wọn yoo

wọ Al-Janna lai se isiro isẹ fun wọn, lai kò si ni "kọkọ" jiya ». Lẹyin eleyii ni Anabi dide wọle rẹ, bi o ti dide taidide ni awọn eniyan bẹrẹ si ni i sọ nipa iru ẹni ti awọn eniyan ẹgbẹrun lọna aadọrin yii jẹ; apa kan ninu wọn sọ pe: O le jẹ wi pe awọn Sahaabe Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" ni wọn, awọn miiran si sọ pe: O see se ki o jẹ wi pe awọn ni awọn ti wọn bi sinu Islam ti wọn kò si pa nnkan miiran pọ mọ Ọlọhun Ọba ri, wọn si tun sọ awọn nnkan miiran, ni Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" ba jade si wọn, wọn si fun un niro "nipa ohun ti wọn ti n wi lẹyin wiwọle rẹ", o wa sọ pe:

« هم الذين لا يسترقون ولا يكتوون ولا يتطيرون، وعلى ربهم يتوكلون ».

« Awọn ni awọn ti wọn ki i tọrọ pe ki ẹnikan o se adua iwa-isọ "Ar-Ruqyah" fun awọn, bẹẹ ni wọn ki i tọrọ lọdọ ẹnikan pe ki o ba awọn jo apa tabi egbo awọn, wọn kò si ni igbagbọ si wi pe riri ẹyẹ kan -tabi nnkan miiran- a maa ko ibi bayan, ati pe Oluwa wọn nikan ni wọn ba duro ». Ukaashah ọmọ Mihsan ba dide o si sọ pe: Irẹ Ojisẹ Ọlọhun, ba mi bẹ Ọlọhun ki O se mi ni ọkan ninu wọn. Anabi ni: « Iwọ n bẹ ninu wọn ». Lẹyin eyi ni ọkunrin miiran tun dide pe: Ba mi bẹ Ọlọhun ki O se mi ni ọkan ninu wọn. Anabi ba fesi pe: Ukaashah ti gbawaju mọ ọ lọwọ nipa rẹ ».

## Awọn ohun ayẹwo wa ninu rẹ

1- Mimọ awọn ipo awọn eniyan nipa sise Ọlọhun laaso ninu ijọsin "At-Tawheed".

2- Ki ni itumọ sise At-Tawheed naa lododo.

3- Yiyin ti Ọlọhun Ọba t'O mọ yin Anabi Ibrahim nipa wi pe kò jẹ ọkan ninu awọn ọsẹbọ.

4- Yiyin ti Ọlọhun Ọba yin awọn asiwaju awọn ẹni Rẹ pẹlu imọpa-mọsẹ wọn kuro ninu ẹbọ sise.

5- Wi pe pipa adua iwa-isọ "Ar-Ruqyah" ati jijo egbo tabi apa ti n bẹ ninu sise At-Tawheed lododo.

6- Wi pe ohun ti o se akojọpọ gbogbo awọn isesi wọnyi ni biba Oluwa duro.

7- Jijinlẹ ti imọ awọn Sahaabe jinlẹ nipa wi pe wọn mọ pe awọn kò le e ri ọla nla yii afi pẹlu isẹ.

8- Ojukokoro awọn Sahaabe lori oore.

9- Ajulọ ti n bẹ fun ijọ yii "ijọ Anabi wa" ni onka ati ni ipo.

10- Ajulọ ti n bẹ fun awọn eniyan Anabi Musa.

11- Sise afihan awọn ijọ kọọkan fun Anabi wa "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a".

12- Wi pe gbogbo ijọ kọọkan ni wọn yoo gbe dide lọtọọtọ, kaluku pẹlu anabi rẹ.

13- Aipọ awọn ti wọn jẹpe awọn anabi Ọlọhun.

14- Wi pe anabi ti kò ba ri ẹnikan jẹpe rẹ oun nikan ni yoo da wa "ni ọjọ igbende".

15- Anfaani imọ yii ni wi pe ki a ma se jẹ ki pipọ awọn ọmọ-lẹyin o ko ẹtanjẹ ba wa, ki a ma si se ri ero diẹ sa rara.

16- Sise idẹkun fun ni lati se adua iwa-isọ "Ar-Ruqyah" nitori oju-koju, ati oro ohun oloro -t'o san ni-.

17- Jijinlẹ ti imọ awọn asiwaju-rere "Al-Salaf" jinlẹ, ẹri eleyii ni ọrọ -ọkan ninu wọn- t'o ni: « Dajudaju ohun ti o dara ju ni ẹni ti o fi ẹkọ ti o gbọ sisẹ se; sugbọn nnkan bai bai … », eyi mu ni mọ pe ẹgbawa-ọrọ alakọkọ kò tako elẹẹkeji rara.

18- Awọn asiwaju-rere a maa jinna si yinyin eniyan pẹlu ohun ti kò si lara rẹ.

19- Ọrọ "Anabi wa" t'o ni: « Iwọ n bẹ ninu wọn », ami kan ni i se ninu awọn ami jijẹ Anabi rẹ.

20- Ajulọ Ukaashah.

21- Lilo ẹna.

22- Didara iwa Anabi wa "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a".

## Ori -kẹrin-:

## IBẸRU ISẸBỌ SI ỌLỌHUN "ASH-SHIRK"

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ إن الله لا يغفر أن يشرك به ويغفر ما دون ذلك لمن يشاء ﴾.

[النساء: ١١٦].

« Dajudaju Ọlọhun kò ni I se aforijin "fun ẹnikan" lori wiwa orogun fun Un, sugbọn yoo se aforijin ẹsẹ ti kò to eleyii fun ẹni ti O ba fẹ ». [Al-Qur'aani: Suuratu n-Nisaa'i :116].

Anabi Ibrahim Al-Khaleel -ẹni ti Ọlọhun fẹran de gongo- "ki alaafia Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

﴿ واجنبني وبني أن نعبد الأصنام ﴾. [إبراهيم: ٣٥].

« Wa gbe emi ati awọn ọmọ mi jinna si jijọsin fun awọn oosa ». [Al-Qur'aani: Suuratu Ibraahim :35].

O si wa ninu ọrọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" pe:

« أخوف ما أخاف عليكم الشرك الأصغر. فسئل عنه؟، فقال: الرياء ».

« Ohun ti mo n bẹru rẹ le yin lori ju ni isẹbọ si Ọlọhun ni ẹbọ ti o kere ju. Wọn si bi i leere nipa rẹ?, o si fesi pe: Karimi ».

O tun wa lati ọdọ Ibn Mas'uud "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« من مات وهو يدعو من دون الله نداً دخل النار ». رواه البخاري.

« Ẹnikẹni ti o ba ku sori wi pe o n pe nnkan kan ti o fi se ẹgbẹra fun Ọlọhun lẹyin Ọlọhun Ọba, oluwaarẹ yoo wọ ina ». Bukhari l'o gbe e jade.

Muslim naa gbe ẹgbawa-ọrọ Jaabir "ki Ọlọhun O yọnu si i" jade pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« من لقي الله لا يشرك به شيئاً دخل الجنة. ومن لقيه يشرك به شيئاً دخل النار ».

« Ẹnikẹni ti o ba pade Ọlọhun pẹlu wi pe kò ki i fi nnkan kan se orogun fun Un rara, yoo wọ Al-Janna. Ati pe ẹnikẹni ti o ba pade Rẹ pẹlu wi pe o n fi nnkan kan se orogun fun Un, yoo wọ ina ».

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Ibẹru wiwa orogun fun Ọlọhun ninu ijọsin "Ash-Shirk".

2- Wi pe karimi n bẹ ninu isẹbọ si Ọlọhun "Ash-Shirk".

3- Wi pe ọkan ninu awọn ẹbọ ti o kere ni karimi.

4- Wi pe karimi ni ohun ti o ba ni lẹru ju lori awọn ẹni-rere.

5- Al-Janna ati ina sunmọ.

6- Pipa sunsunmọ ọn mejeeji "Al-Janna ati ina" pọ sinu ẹgbawa-ọrọ kan naa.

7- Wi pe ẹnikẹni ti o ba pade Ọlọhun lai fi nnkan kan se orogun fun Un, yoo wọ Al-Janna; ati pe ẹnikẹni ti o ba pade Rẹ pẹlu pe o n fi nnkan kan se orogun fun Un, yoo wọ ina; koda ki o se pe oun ni olusẹsinju ninu awọn eniyan.

8- Ohun ayẹwo ti o tobi ni titọrọ ti Anabi Ibrahim Al-Khaleel -ẹni ti Ọlọhun fẹran de gongo- tọrọ isọ "Ọlọhun" fun ori ara rẹ ati fun awọn ọmọ rẹ nibi jijọsin fun awọn oosa.

9- Wi pe Anabi Ibrahim woye si ipo ti awọn ti wọn pọ ju ninu awọn eniyan wa; ẹri eleyii ni ọrọ rẹ t'o ni:

﴿ رب إنهن أضللن كثيراً من الناس ﴾. [إبراهيم: ٣٦].

« Oluwa mi, dajudaju wọn -awọn oosa- ti si ọpọlọpọ ninu awọn eniyan lọna ». [Al-Qur'aani: Suuratu Ibraahim :36].

10- Alaye itumọ LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH wa ninu eleyii; gẹgẹ bi Imam Bukhari ti wi.

11- Ajulọ ti n bẹ fun ẹni ti o ba mọpa-mọsẹ kuro ninu isẹbọ si Ọlọhun.

## Ori -karun un-:

## IPEPE LỌ SIDI IJẸRI WI PE KO SI ỌBA KAN TI O TỌ LATI FI ODODO JỌSIN FUN YATỌ SI ỌLỌHUN ỌBA 'LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH'

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ قل هذه سبيلي أدعو إلى الله على بصيرة أنا ومـــن اتبعـــني وسبحان الله وما أنا من المشركين ﴾. [يوسف: ١٠٨].

« Sọ pe: Eleyii ni oju-ọna temi, mo n pepe lọ si ọdọ Ọlọhun pẹlu aridaju, emi ati awọn ti wọn tẹle mi, mimọ ni fun Ọlọhun, emi kò si ninu awọn ti wọn pa nnkan miiran pọ mọ Ọlọhun ». [Al-Qur'aani:Suratu Yusuf :108].

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Ibn Abbas, "ki Ọlọhun O yọnu si awọn mejeeji", pe: Nigba ti Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" ran Muaadz lọ si ilẹ Yaman; o wi fun un pe:

« إنك تأتي قوما من أهل الكتاب. فليكن أول ما تدعوهم إليه شهادة أن لا إله إلا الله ».

« Dajudaju awọn ti o n lọ ba jẹ ijọ kan ninu awọn oni-tira -Yahudi ati Nasaara-, nitori naa jẹ ki akọkọ ohun ti o pe wọn lọ sidi rẹ o jẹ: Ijẹri pe kò si ọba kan ti o tọ lati fi ododo jọsin fun yatọ si Ọlọhun Ọba ».

O tun wa ninu ẹgbawa-ọrọ miiran pe:

« إلى أن يوحدوا الله - فإن هم أطاعوك لذلك فأعلمهم أن الله افترض عليهم خمس صلوات في يوم وليلة، فإن هم أطاعوك لذلك فأعلمهم أن الله افترض عليهم صدقة تؤخذ من أغنيائهم فترد على فقرائهم، فإن هم أطاعوك لذلك فإياك وكرائم أموالِهم، واتق دعوة الْمظلوم، فإنه ليس بينها وبيْن اللّهِ حجاب ». أخرجاه.

« "Tori naa jẹ ki akọkọ ohun ti o pe wọn lọ sidi rẹ o jẹ": Pipe wọn lọ sidi pe ki wọn o maa se Ọlọhun laaso -ninu ijọsin-, ti wọn ba tẹle ọ lori eleyii, fi ye wọn pe Ọlọhun Ọba se irun wakati marun un ni ọranyan le wọn lori, -pe ki wọn o maa ki- ni gbogbo ọsan ati oru, ti wọn ba tun tẹle ọ lori eleyii, fi ye wọn pe Ọlọhun se Zaka ni ọranyan le wọn lori, eyi ti a o maa gba lọdọ awọn olowo wọn, ti a o si maa da pada si ọdọ awọn mẹkunu wọn, ti wọn ba tun tẹle ọ lori eleyii, sọra fun gbigba eyi ti o niye lori ju ninu awọn owo wọn ni Zaka; si sọra fun epe ẹni ti wọn se abosi fun, nitori pe kò si gaga kankan laarin rẹ si Ọlọhun Ọba ». Bukhari ati Muslim l'o gbe e jade.

Bakan naa awọn mejeeji tun gbe ẹgbawa-ọrọ ti o wa lati ọdọ Sahal ọmọ Sa'ad, "ki Ọlọhun O yọnu si i", jade pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", sọ ni ọjọ 'ogun' Khaibar pe:

« لأعطين الراية غداً رجلا يحـــب الله ورســـوله، ويحبـــه الله ورسوله، يفتح الله على يديه ».

« Mo fi Ọlọhun bura pe: Dajudaju n o gbe asia fun ọkunrin kan lọla, ọkunrin naa nifẹ Ọlọhun ati Ojisẹ Rẹ, Ọlọhun ati Ojisẹ Rẹ naa si nifẹ rẹ, ati pe Ọlọhun O fun wa ni isẹgun gba ọwọ rẹ ». Awọn eniyan si fi gbogbo oru wọn -ọjọ naa- jomitoro ọrọ nipa ta ni yoo gbe e fun ninu wọn, nigba ti wọn ji lowurọ, wọn fi afẹmọjumọ lọ si ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", onikaluku wọn si fẹ ki o jẹ pe oun ni yoo gbe e fun. Anabi ni: « Nibo ni Ali ọmọ Abu Taalib wa? », wọn ni: Oju rẹ mejeeji n yọ ọ lẹnu. O ni: « Ẹ ran ni si i 'pe ki o wa' ». Ni wọn ba lọ fa a wa, Anabi si tu itọ si i ni oju mejeeji, o si sadua fun un, oju mejeeji naa si san an, o wa da gẹgẹ bi wi pe nnkan kò tilẹ se e rara, l'o ba gbe asia naa fun un; o si sọ fun un pe:

« انفذ على رسلك، حتى تنـــزل بســـاحتهم، ثم ادعـــهم إلى الإسلام، وأخبرهـم بما يجب عليهم من حق الله تعالى فيه فوالله لأن يهدي الله بك رجـــلا واحداً خير لك من حمر النعم ».

« Maa lọ ni pẹlẹ pẹlẹ titi o fi sọ si ẹba ọdọ wọn, lẹyin naa pe wọn wa sidi ẹsin Islam, ki o si fun wọn niro nipa ohun ti o jẹ ọranyan le wọn lori ninu iwọ Ọlọhun Ọba t'O ga ninu Islam; mo fi Ọlọhun bura

pe fifi mọna ti Ọlọhun ba fi ẹnikan mọna gba ọwọ rẹ o loore fun ọ ju awọn rakunmi pupa lọ ».

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Wi pe ipepe lọ si ọdọ Ọlọhun ni ọna awọn ti n tẹle Ojisẹ Ọlọhun, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a".

2- Itaniji lori sise afọmọ "Al-Ikhlaas", tori pe ọpọlọpọ ninu awọn eniyan -l'o wa t'o se pe- ipepe rẹ lọ sidi ododo kò jẹ nnkan kan ju ipepe lọ si ọdọ ara rẹ lọ.

3- Wi pe aridaju n bẹ ninu awọn ohun ti o jẹ ọranyan.

4- Wi pe ninu awọn ami didara sise Ọlọhun laaso ninu ijọsin "At-Tawheed" ni jijẹ ti o jẹ afọmọ fun Ọlọhun kuro ninu gbogbo abuku.

5- Wi pe ninu aidara isẹbọ si Ọlọhun "Ash-Shirk" ni jijẹ ti o jẹ abuku fun Ọlọhun.

6- Eleyii jẹ ọkan ninu awọn t'o pataki ju ninu awọn ẹkọ yii: Gbigbe Musulumi jinna si awọn ọsẹbọ nitori ki o ma baa di ara wọn, b'o fẹ ki o jẹ wi pe kò maa se ẹbọ 'si Ọlọhun'.

7- Wi pe At-Tawheed ni akọkọ ọranyan.

8- Wi pe At-Tawheed ni eniyan gbọdọ fi bẹrẹ siwaju gbogbo ohunkohun, titi de ori irun.

9- Wi pe itumọ « ki wọn o se Ọlọhun laaso » ni itumọ ijẹri pe kò si ọba kan ti o tọ lati fi ododo jọsin fun yatọ si Ọlọhun.

10- Wi pe eniyan le jẹ ọkan ninu awọn oni-tira Ahlu l-Kitaab, sugbọn ki o ma mọ nipa ijẹri yii, tabi ki o mọ nipa rẹ ki o ma fi se isẹ se.

11- Itaniji nipa 'bi o ti yẹ ki a maa kọ ni' lẹkọ diẹ-diẹ.

12- Bibẹrẹ pẹlu ohun t'o pataki ju, ki eyi t'o pọwọ le e ninu pipataki o si tẹle e.

13- Awọn ti a o maa yọ Zaka fun.

14- Ki olumọ o maa gbe isuju kuro fun akẹkọọ.

15- Kikọ fun ni lati mu eyi ti o niye lori ju ninu owo awọn eniyan ni Zaka.

16- Sisọra fun epe ẹni ti wọn se abosi fun.

17- Ifunni niro nipa wi pe gaga kan kò ni i di epe rẹ lọna.

18- Ninu awọn ẹri At-Tawheed ni ohun ti o se asiwaju fun awọn ojisẹ ati fun awọn asiwaju awọn ẹni-Ọlọhun -Anabi wa- ohun ti o se e bii isoro ati ebi ati arun.

19- Ọrọ Anabi t'o sọ pe: « Mo fi Ọlọhun bura pe n o gbe asia fun ọkunrin kan lọla ... » ami kan l'o jẹ ninu awọn ami jijẹ Anabi rẹ.

20- Itọ ti o tu si oju 'Ali' mejeeji ami kan ni ohun naa i se ninu awọn ami pe anabi Ọlọhun ni.

21- Ajulọ ti n bẹ fun Ali "ki Ọlọhun O yọnu si i".

22- Ajulọ awọn Sahaabe nipa fifi gbogbo oru ọjọ naa jomitoro ọrọ nipa ta ni ẹni ti wọn yoo gbe asia naa fun, ati iko-airoju wọn nipa iro-idunnu isẹgun.

23- Nini igbagbọ-ododo si akọsile 'kadara', nipa gbigbe ti wọn gbe asia naa fun ẹni ti kò wa a, ti wọn kò si gbe e fun ẹni ti n wa a.
24- Ẹkọ t'o wa ninu ọrọ rẹ ti o sọ pe: « Maa lọ ni pẹlẹ pẹlẹ ».
25- Ipepe lọ sidi ẹsin Islam siwaju ki a too ja awọn alaigbagbọ logun.
26- Wi pe o ba ofin mu pe ki a tun tun awọn ti wọn ti pe tẹlẹ ri ti a si ja wọn logun pe.
27- Ipepe pẹlu ọgbọn "Hikmah"; ẹri rẹ ni ọrọ rẹ t'o ni: « Fun wọn niro nipa ohun ti o jẹ ọranyan … ».
28- Mimọ nipa ẹtọ Ọlọhun ninu ẹsin Islam.
29- Ẹsan ẹni ti eniyan kan ba mọna gba ọwọ rẹ.
30- Ibura lori idahun nipa ọrọ ẹsin "Fatwa".

## Ori -kẹfa-:

## ITUMỌ AT-TAWHEED ATI TI LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ أولئك الذين يدعون يبتغون إلى ربهم الوسيلة أيهم أقـــــرب ويرجون رحمته ويخافون عذابه إن عذاب ربك كان محذورا ﴾.

[الإسراء: ٥٧].

« Awọn ti wọn n pe -lẹyin Ọlọhun Ọba- wọnyi awọn funra wọn n wa ohun ti wọn yoo fi se atẹgun lọ si ọdọ Oluwa wọn, njẹ ta ni o sunmọ Ọlọhun ju ninu wọn, wọn si n rankan aanu Rẹ, wọn si n bẹru iya Rẹ, dajudaju iya Oluwa rẹ jẹ ohun asọra-fun ». [Al-Qur'aani: Suuratu l-Israa'i :57].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ وإذ قال إبراهيم لأبيه وقومه إنني براء مما تعبدون. إلا الذي فطرني فإنه سيهدين ﴾. [سورة الزخرف: ٢٦، ٢٧].

« Nigba ti Ibrahim sọ fun baba rẹ ati awọn eniyan rẹ pe: Dajudaju emi mọpa-mọsẹ kuro nibi awọn ohun ti ẹ n jọsin fun -lẹyin Ọlọhun-. Afi Ẹni ti O pilẹ da mi dajudaju Oun ni yoo fi ọna mọ mi ». [Al-Qur'aani: Suuratu z-Zukhruf :26,27].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ اتخذوا أحبارهم ورهبانهم أربابا من دون الله والمسيح ابن مريم وما أمروا إلا ليعبدوا إلها واحدا لا إله إلا هو سبحانه عما يشركون ﴾. [التوبة: ٣١].

« Wọn mu awọn olumọ wọn ati awọn ẹlẹsin inu wọn ni awọn oluwa -ti wọn n jọsin fun- lẹyin Ọlọhun, ati Al-Maseehu -Isa- ọmọ Maryam -wọn mu oun naa ni oluwa-, bẹẹ ni Ọlọhun kò fi nnkan kan pa wọn lasẹ yatọ si wi pe ki wọn o maa sin Ọlọhun kan soso lọ, kò si ọba kan ti o tọ lati fi ododo jọsin fun yatọ si I, O mọ tayọ gbogbo ohun ti wọn fi n se orogun fun Un». [Al-Qur'aani: Suuratu t-Tawbah :31].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ ومن الناس من يتخذ من دون الله أندادا يحبونهم كحب الله ... ﴾. [البقرة: ١٦٥].

« O wa ninu awọn eniyan awọn ti wọn maa n mu awọn orogun lẹyin Ọlọhun, ti wọn si n fẹran wọn gẹgẹ bi wọn ti se fẹran Ọlọhun ... ». [Al-Qur'aani: Suuratu l-Baqarah: 165].

O wa ninu ẹgbawa-ọrọ ti o wa ninu Saheeh lati ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" pe o sọ pe:

« من قال لا إله إلا الله وكفر بما يعبد من دون الله حرم ماله ودمه، وحسابه على الله عز وجل ».

« Ẹnikẹni ti o ba sọ pe: LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH, ti o si se aigbagbọ si gbogbo ohun ti awọn eniyan n sin lẹyin Ọlọhun, owo rẹ ati ẹjẹ rẹ di eewọ, Ọlọhun Ọba t'O ga t'O si gbọn-un-gbọn ni O se isiro isẹ rẹ ».

Awọn ẹkọ ti wọn n bọ lẹyin eleyii jẹ alaye fun akọle ẹkọ yii.

## Eyi ti o tobi ju t'o si pataki ju ninu awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

Ohun ni alaye nipa itumọ **At-Tawheed**, ati alaye nipa **Ash-Shahaadah** "ijẹri pe kò si ọba kan t'o tọ lati fi ododo jọsin fun yatọ si Ọlọhun".

O si se alaye mejeeji pẹlu awọn nnkan ti o han.

Ninu wọn ni aayah Suuratul-Israa'i; eyi ti Ọlọhun ti fesi fun awọn ọsẹbọ ti wọn n pe awọn ẹni-rere, alaye wa nibẹ pe dajudaju ẹbọ ti o tobi ju ni eleyii.

Ninu wọn tun ni aayah Suuratut-Tawbah eyi ti Ọlọhun ti salaye pe awọn oni-tira -Yahuudi ati Nasaara- mu awọn olumọ wọn ati awọn olusẹsin wọn ni awọn oluwa ti wọn n sin lẹyin Ọlọhun.

O si tun salaye wi pe a kò fi nnkan kan pa wọn lasẹ ju pe ki wọn o maa jọsin fun Ọlọhun kan soso lọ; t'ohun ti wi pe alaye rẹ ti kò si isuju ninu rẹ ni: **Titẹle awọn olumọ ati awọn olusẹsin ninu ẹsẹ**; ki i se pipe wọn [lẹyin Ọlọhun l'Ọlọhun gba lero].

Bakan naa ninu wọn tun ni ọrọ ti Anabi Ibrahim "ki alaafia Ọlọhun o maa ba a" sọ fun awọn alaigbagbọ pe:

﴿ إنني براء مما تعبدون. إلا الذي فطرني ﴾.

« Dajudaju emi mọpa-mọsẹ kuro nibi awọn ohun ti ẹ n jọsin fun. Afi Ẹni ti O pilẹ da mi … ». O ya Oluwa rẹ sọtọ ninu awọn ohun ti wọn n sin.

Ọlọhun si salaye wi pe imọpa-mọsẹ -kuro ninu ẹbọ sise- yii, ati inifẹ -si Ọlọhun- yii, ni itumọ: LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH; O si sọ pe:

﴿ وجعلها كلمة باقية في عقبه لعلهم يرجعون ﴾. [الزخرف ٢٨].

« Ati pe o se e ni ọrọ ti yoo sẹku fun awọn arọmọdọmọ rẹ ki wọn o le ba sẹri pada ». [Al-Qur'aani, Suuratu z-Zukhruf: 28].

Ninu wọn tun ni ayaah Suuratu l-Baqarah, ti o da lori awọn alaigbagbọ ti Ọlọhun sọ nipa wọn pe:

﴿ وما هم بخارجين من النار ﴾. البقرة (١٦٧).

« Ati pe awọn ki i se ẹni ti yoo jade kuro ninu ina rara ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Baqarah: 167]. Ọlọhun salaye wi pe awọn wọnyi jẹ ẹni ti o nifẹ awọn ti wọn fi n se ẹgbẹra fun Ọlọhun gẹgẹ bii ifẹ ti wọn ni si Ọlọhun, eyi n tọka si wi pe wọn nifẹ Ọlọhun ni ifẹ ti o tobi, sugbọn sibẹsibẹ ifẹ wọn yii kò mu wọn wọ inu ẹsin Islam rara; ti ọrọ ba ri bayii, njẹ bawo ni ọrọ ẹni ti o nifẹ si ohun ti o fi se orogun fun Ọlọhun ju ifẹ ti o ni

si Ọlọhun lọ yoo ti ri?, ati pe bawo ni ọrọ ẹni ti kò tilẹ nifẹ Ọlọhun rara, ti o se wi pe ifẹ ohun ti o fi se orogun fun Un nikan ni o ni, bawo lọrọ rẹ yoo ti ri?.

Ninu rẹ tun ni ọrọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" t'o ni:

« من قال لا إله إلا الله، وكفر بما يعبد من دون الله حرم ماله ودمه، وحسابه على الله ».

« Ẹnikẹni ti o ba sọ pe: LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH ti o si se aigbagbọ si gbogbo ohun ti awọn eniyan n sin lẹyin Ọlọhun, owo ati ẹjẹ rẹ di eewọ, Ọlọhun si ni yoo se isiro isẹ rẹ ».

Eyi jẹ ọkan ninu awọn ohun ti o tobi ju ninu awọn nnkan ti n salaye itumọ: LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH. Kò se wiwi gbolohun naa gba ori ahọn "nikan" ni oludaabo bo ẹjẹ ẹni ati owo ẹni, ati pe kò se mimọ itumọ rẹ pẹlu wiwi i -ni oludaabo bo ni-, bẹẹ ni kò se gbigba a gbọ tọkan-tọkan -ni oludaabo bo ni-, kò si tun se aikò maa pe ẹlomiran yatọ si Ọlọhun nikan soso ti kò lorogun -ni oludaabo bo ni-pẹlu. Gbogbo awọn nnkan wọnyi kò le e sọ owo ati ẹjẹ eniyan di eewọ titi ti oluwaarẹ yoo fi fi sise aigbagbọ si gbogbo nnkan ti awọn eniyan n sin lẹyin Ọlọhun kun wọn, ti eniyan ba si n se iyemeji lori eleyii, tabi o koraro lati se bẹẹ, ẹjẹ rẹ ati owo rẹ kò ni i jẹ eewọ rara.

Ẹkọ yii mọ kuku pataki pupọ o! bẹẹ ni o tobi dọba, o si gbọn-un-gbọn pọ; alaye yii si se rẹgi pupọ, o ye yekeyeke gan-an ni; ati pe awijare yii mọ kuku gbopọn pọ o! o yara pa alajangbila lẹnu mọ fẹmu.

## Ori -keje-:

## WIWỌ OHUN ROBOTO ATI OWU ATI NNKAN MIIRAN TI O FARA JỌ MEJEEJI NITORI ATIGBE ABURU KURO TABI NITORI ATITI I DANU N BẸ NINU ISẸBỌ SI ỌLỌHUN ỌBA

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ قل أفريتم ما تدعون من دون الله إن أرادني الله بضر هل هن كاشفات ضره أو أرادني برحمة هل هن ممسكات رحمته قل حسبي الله عليه يتوكل المتوكلون ﴾. [الزمر ٣٨].

« Sọ pe: Ẹ fun mi niro nipa awọn ohun ti ẹ n pe lẹyin Ọlọhun, njẹ ti Ọlọhun ba fẹ lati fi inira kan kan mi njẹ wọn wa le le inira Rẹ lọ bi?; tabi ti O ba fẹ ikẹ kan fun mi njẹ wọn wa le da ikẹ Rẹ duro bi?. Sọ pe: Ọlọhun to mi, Oun ni awọn olugbẹkẹle n gbẹkẹle ». [Al-Qur'aani, Suuratu z-Zumar: 38].

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Imraan ọmọ Husain "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe: « Anabi wa "ikẹ ati ọla Ọlọhun k'o maa ba a" ri ọkunrin kan pẹlu ifunpa kan ti wọn fi oje se ni apa rẹ, Ojisẹ Ọlọhun si sọ fun un pe: Eyi ti jẹ?. Ọkunrin yii ni: Nitori isan akọlẹbani lejika ati lapa ni mo se wọ ọ. Anabi ni:

« انزعها، فإنها لا تزيدك إلا وهنا، فإنك لو مت وهي عليك ما أفلحت أبداً ». رواه أحمد بسند لا بأس به.

« Bọ ọ kuro, tori pe kò ni i se alekun nnkan kan fun ọ ju ọlẹ lọ, ati pe ti o ba ku pẹlu ifunpa yii ni apa rẹ o kò ni i sori-ire laelae» Ahmad l'o gbe e jade gba ọna kan ti kò buru.

Bakan naa Ahmad tun gbe ẹgbawa-ọrọ miiran jade, lati ọdọ Uqbah ọmọ Aamir, lati ọdọ Anabi wa, "ikẹ ati ọla Olohun k'o maa ba a" pe:

« من تعلق تَميمة فلا أتم الله له، ومن تعلق ودعة فلا ودع الله له ».

« Ẹnikẹni ti o ba fi tira -onde- kan kọ, Ọlọhun kò ni jẹ ki o ri ohun ti n fẹ. Ati pe ẹnikẹni ti o ba fi owo-ẹyọ kan kọ, Ọlọhun kò ni jẹ ki o ni ifọkanbalẹ rara ».

O tun wa ninu ẹgbawa-ọrọ miiran pe:

« من تعلق تميمة فقد أشرك ».

« Ẹnikẹni ti o ba fi tira -onde- kan kọ, dajadaju oluwaarẹ ti se ẹbọ -si Ọlọhun- ».

Ibn Abi Haatim gbe ẹgbawa-ọrọ kan jade, lati ọdọ Hudzaifah pe: O ri ọkunrin kan ti o fi ifunpa kan si apa rẹ, nitori iba ti n se e, l'o ba ja a -danu-, o si ka ọrọ Ọlọhun t'o ni:

﴿ وما يؤمن أكثرهم بالله إلا وهم مشركون ﴾. [يوسف ١٠٦].

« Ati pe awọn ti wọn pọ ju ninu wọn ki i gba Ọlọhun gbọ afi ki wọn o tun jẹ ọsẹbọ ». [Al-Qur'aani, Suuratu Yusuf: 106].

**Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ**

1- Lile-koko lori wiwọ ohun roboto, ati owu, ati ohun ti o jọ mejeeji, nitori iru ohun ti o siwaju.

2- Wi pe ti Sahaabe yii ba ku pẹlu ifunpa naa ni apa rẹ kò ni i se ori-ire; ẹri n bẹ ninu rẹ lori ọrọ awọn Sahaabe ti o wi pe: Dajudaju ẹbọ t'o kere ju tobi ju dida awọn ẹsẹ nlanla lọ.

3- Wi pe Anabi kò gba awawi rẹ latari sise ti o se bẹẹ pẹlu aimọ.

4- Wi pe awọn nnkan wọnyi kò le e se eniyan ni anfaani kankan ni aye nibi, kaka bẹẹ nse ni wọn yoo ko inira ba eniyan; ẹri eleyii ni ọrọ Anabi t'o ni: « kò ni i se alekun nnkan kan fun ọ ju ọlẹ lọ ».

5- Atako ati lile-koko mọ ẹnikẹni ti o ba se iru rẹ.

6- Alaye gedegbe pe ẹnikẹni ti o ba fi nnkan kan kọ, Ọlọhun yoo da a da nnkan naa.

7- Alaye kedere pe dajudaju ẹnikẹni ti o ba so tira - onde- rọ, oluwaarẹ ti se ẹbọ si Ọlọhun.

8- Wi pe wiwọ ifunpa nitori iba naa n bẹ ninu ẹbọ sise.

9- Kika ti Hudzaifah ka aayah ti o ka jẹ ẹri lori wi pe awọn Sahaabe a maa fi awọn aayah ti wọn da lori isẹbọ ti o tobi se ẹri fun isẹbọ ti o kere; gẹgẹ bi Ibn Abbas ti wi nipa aayah Suuratu l-Baqarah.

10- Wi pe siso owo-ẹyọ mọ ọrun nitori oju-koju naa n bẹ ninu rẹ.

11- Sisepe fun ẹni ti o de tira -onde- mọra pe Ọlọhun kò ni I fun un ni ohun ti n fẹ, ati fun ẹni ti o de owo-ẹyọ mọra pe Ọlọhun kò ni I jẹ ki o ri ibalẹ-ọkan rara: eyi ti o tumọ si pe ki Ọlọhun O pa a ti.

## Ori -kẹjọ-:

## AWỌN GBOLOHUN IWA-ISADI AR-"RUQYAH" ATI AWỌN TIRA -ONDE-

O wa ninu Saheeh, lati ọdọ Bashir Al-Ansaari, "ki Ọlọhun O yọnu si i", pe oun n bẹ pẹlu Anabi wa, "ikẹ ati ọla Ọlọhun k'o maa ba a", lori ọkan ninu awọn irin-ajo rẹ, l'o ba ran ojisẹ kan pe:

« أن لا يبقين في رقبة بعير قلادة من وتر، أو قلادة إلا قطعه ».

« Kò gbọdọ fi owu tanrain kan ti wọn fi kọ rakunmi kan lọrun silẹ, tabi nnkan kan ti wọn ba gbe kọ ọ lọrun afi ki o ja a ».

O tun wa lati ọdọ Ibn Mas'uud, "ki Ọlọhun O yọnu si i", o ni: Mo gbọ ti Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", n sọ pe:

« إن الرقى والتمائم والتولة شرك ». رواه أحمد وأبو داود.

« Dajudaju awọn gbolohun iwa-isadi "Ar-Ruqyah" ati awọn tira -onde- "At-Tamaa'im" ati oogun ti obinrin se ki ọkọ rẹ o le baa nifẹ rẹ, tabi eyi ti ọkunrin se ki iyawo rẹ o le baa nifẹ rẹ "At-Tiwalah", isẹbọ si Ọlọhun ni gbogbo wọn i se ». Ahmad ati Abu Daa'ud l'o gbe e jade.

O tun wa lati ọdọ Abdullah ọmọ Akeem, lati ọdọ Ojisẹ Ọlọhun, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", pe:

« من تعلق شيئاً وكل إليه ». رواه أحمد والترمذي.

« Ẹnikẹni ti o ba so nnkan kan rọ, a o da a da a ». Ahmad atiAt-Tirmidziyyu l'o gbe e jade.

**At-Tamaa'im** ni nnkan kan ti wọn maa n fi i kọ awọn ọmọde lọrun, lati fi wa isọ fun wọn nibi oju-koju. Apa kan ninu awọn asiwaju se idẹkun pe kò buru ki a gbe iru nnkan yii kọ ọmọde lọrun, lopin igba t'o ba jẹ pe ninu Al-Qur'aani ni wọn ti mu ohun ti wọn gbe kọ ọ lọrun naa, sugbọn awọn miiran ninu wọn kò se idẹkun lori rẹ rara, ati pe wọn ni sise bẹẹ n bẹ ninu ohun ti Ọlọhun kọ fun wa lati se; ninu awọn ti wọn kọ ọ ni Abdullahi Ibn Mas'uud "ki Ọlọhun O yọnu si i".

**Ar-Ruqyah** ni wọn n pe ni: Al-Azaa'im "awọn gbolohun iwa-isadi", ẹri-ọrọ se adayanri eyi ti kò ba si pipa nnkan miiran pọ mọ Ọlọhun ninu rẹ -pe o tọ-, Ojisẹ Ọlọhun si se idẹkun fun ni lati se e nitori oju-koju, ati fun atiporo nnkan oloro ti o san ni.

**At-Tiwalah** ni ohun ti wọn maa n se pẹlu ero wi pe yoo mu ki ọkunrin o nifẹ iyawo rẹ, yoo si mu ki obinrin o nifẹ ọkọ rẹ.

Imam Ahmad gba ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Ruwaifi'u, o ni: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", sọ fun mi pe:

« يا رويفع لعل الْحياة تطول بك فأخبر الناس أن مــن عقــد لِحيته أو تقلد وترا أو استنجى برجيع دابة أو عظم فإن محمدا بريء منه ».

« Iwọ Ruwaifi'u o see se ki ẹmi rẹ o gun, nitori naa fun awọn eniyan niro pe: Ẹnikẹni ti o ba ta irungbọn rẹ ni koko, tabi o gbe tanrain kan kọrun, tabi o fi imi ẹran tabi eegun nudi, dajudaju kò si ohun ti o kan Muhammad pẹlu rẹ ».

O wa lati ọdọ Sai'eed Ibn Jubair, pe o ni:

« من قطع تميمة إنسان كان كعدل رقبة ». رواه وكيع.

« Ẹnikẹni ti o ba ja tira -onde- ẹnikan, ẹsan rẹ yoo da gẹgẹ bi ti bibọ okun ni ọrun ẹru ». Wakee'u l'o gbe e jade.

O tun gba ọrọ miiran wa lati ọdọ Ibrahim An-Nakhaiyyu, pe o ni:

« Wọn a maa korira awọn tira -onde- lapapọ, yala inu Al-Qur'aani ni wọn ti mu un tabi ibomiran t'o yatọ si Al-Qur'aani ».

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Itumọ Ar-Ruqyah "iwa-isọ", ati Al-Tamaa'im "onde".

2- Itumọ Al-Tiwalah "oogun ifẹ".

3- Wi pe gbogbo awọn nnkan mẹtẹẹta wọnyi lai da nnkan kan si ninu wọn, wọn n bẹ ninu isẹbọ si Ọlọhun.

4- Wi pe sise Ar-Ruqyah pẹlu ọrọ ti o jẹ ododo nitori oju-koju ati lati poro nnkan oloro kò si ninu isẹbọ si Ọlọhun.

5- Wi pe ti o ba jẹ pe lati inu Al-Qur'aani ni wọn ba ti mu ohun ti wọn ko sinu At-Tameemah -tira-, iyapa-ẹnu wa laarin awọn olumọ nipa pe njẹ n bẹ ninu isẹbọ si Ọlọhun bi tabi kò si ninu rẹ?.

6- Wi pe fifi tanrain kọ awọn ẹranko lọrun nitori atisọ wọn nibi oju-koju n bẹ ninu isẹbọ si Ọlọhun.

7- Ileri-iya ti o le koko lori ẹnikẹni t'o ba fi tanrain kọ nnkan kan.

8- Ọla ti n bẹ fun ẹsan ẹni t'o ba ja tira kan kuro lara ẹnikan.

9- Wi pe ọrọ Ibrahim An-Nakhaiyyu kò tako ohun ti o siwaju rẹ nipa iyapa-ẹnu awọn olumọ; tori pe awọn ti Ibrahim gba lero pẹlu ọrọ rẹ ni awọn ẹni Abdullah Ibn Mas'uud.

## Ori -kẹsan-:

## ẸNI TI N FI IGI KAN TABI OKUTA KAN TABI NNKAN MIIRAN TI O JỌ WỌN WA OORE "ALUBARIKA"

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ أفرأيتم اللات والعزى. ومناة الثالثة الأخرى ﴾. [سورة النجم: ١٩-٢٠].

« Njẹ ẹ o yoo wa fun mi niro nipa -oosa- Laata ati -oosa- Uzzaa. Ati -oosa- Manaata ẹlẹẹkẹta yẹpẹrẹ ». [Al-Qur'aani, Suuratu n-Najm: 19-20].

O wa lati ọdọ Abu Waaqid Al-Laithiyyu, "ki Ọlọhun O yọnu si i", o ni: A jade pẹlu Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" lọ si Hunain, nigba ti awa jẹ ẹni ti o sẹsẹ pa aigbagbọ ti, a si ri pe awọn alaigbagbọ ni igi Sidirah kan ti wọn maa n se atipo sidi rẹ, ti wọn si maa n gbe awọn nnkan-ija wọn kọ si ara rẹ, wọn n pe e ni alagbekọ, nigba ti awa naa gba ara igi Sidirah kan kọja a sọ pe: Irẹ Ojisẹ Ọlọhun, ba wa wa igi alagbekọ kan, gẹgẹ bi awọn naa ti se ni igi alagbekọ. Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" si dahun pe:

« الله أكبـــر إنها السنن، قلتم - والـــذي نفسي بيده - كما قالت بنوا إسرائيل لموسى: ﴿ اجعل لنا إلها كما لهم آلهة، قال إنكم قوم تجهلون ﴾، لتركبن سنن من كان قبلكم ». رواه الترمذي وصححه.

« Ọlọhun Ọba l'O tobi ju! dajudaju awọn ọna [ti o tako ẹsin ti Ọlọhun salaye rẹ fun awọn eniyan niwọnyi] -Mo fi Ẹni ti ẹmi mi n bẹ lọwọ Rẹ bura- pe ẹ ti wi iru ohun ti awọn ọmọ Isrẹli wi fun Anabi Musa pe: « Ba wa se ọlọhun kan gẹgẹ bi awọn naa ti se ni awọn ọlọhun, [Musa] ni: Dajudaju ijọ kan ti kò mọkan ni yin ». Mo bura wi pe dajudaju ẹ o tẹle awọn ọna awọn ti wọn saaju yin [ẹ o maa se iru ohun ti wọn se ni aigbagbọ ati ohun ti kò tọ] ». At-Tirmidziyyu l'o gbe e jade, o si sọ pe o gun rege.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye aayah Suuratu l-Najm.

2- Mimọ nipa bi ohun ti wọn tọrọ ti ri.

3- Wi pe wọn kò i ti se e.

4- Wi pe ohun ti wọn gba lero ni pe awọn fẹ fi sise bẹẹ sun mọ Ọlọhun; tori pe ero wọn ni pe O nifẹ si i.

5- Wi pe ti awọn ba saimọ -idajọ- eleyii, a je wi pe awọn miiran ti wọn yatọ si wọn lẹtọ si pe ki wọn ò ma mọ nipa rẹ ju.

6- Wi pe awọn isẹ-rere ati adehun aforijin n bẹ fun wọn, iru eyi ti kò si fun ẹlomiran ti o yatọ si wọn.

7- Wi pe Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" kò foju fo asise wọn, sugbọn nse l'o fun wọn lesi pẹlu ọrọ rẹ t'o ni: « Ọlọhun Ọba l'O tobi ju, Mo bura pe dajudaju ẹ o tẹle awọn ọna awọn ti wọn siwaju yin »; o fi awọn nnkan mẹta wọnyi sọ ọrọ naa di ele.

8- Ọrọ nla ti o se pe ohun ni a gba lero pe: O fun wọn niro pe ohun ti wọn tọrọ da gẹgẹ bi ohun ti awọn ọmọ Isrẹli tọrọ nigba ti wọn sọ fun Anabi Musa pe: Ba wa se ọlọhun kan.

9- Wi pe lile eleyii jinna n bẹ ninu itumọ: LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH, t'ohun ti pe o wẹ, o si pamọ si awọn wọnyi.

10- Wi pe Anabi bura lori idahun ibeere ọrọ nipa ẹsin "Fatwa", bẹẹ ni ki i bura afi nitori ohun t'o lanfaani.

11- Wi pe eyi ti o tobi ju n bẹ ninu isẹbọ si Ọlọhun "Ash-Shirk", eyi ti o si kere ju n bẹ ninu rẹ pẹlu, ẹri rẹ ni pe ohun ti wọn wi yii kò sọ wọn di ẹni ti o bọ Islam rẹ danu.

12- Ọrọ rẹ ti o ni: « Nigba ti awa jẹ ẹni ti o sẹsẹ pa aigbagbọ ti », eyi n tọka si pe awọn miiran ti wọn yatọ si wọn kò salaimọ nipa eleyii.

13- Sise Allahu Akbar nigba ti nnkan-iyalẹnu ba sẹlẹ, eyi ti o tapa si awọn ti wọn korira sise bẹẹ.

14- Gbigbegi di awọn ọna -ti awọn eniyan le gba lati maa se ẹbọ si Ọlọhun-.

15- Kikọ fun ni lati maa se bii awọn alaimọkan -oloju-dudu-.

16- Ibinu nigba ti a n kọ ni lẹkọ.

17- Ofin ti o kari ni eleyii, nitori ọrọ rẹ t'o sọ pe: «Dajudaju awọn ọna [ti o tako ẹsin ti Ọlọhun salaye rẹ fun awọn eniyan niwọnyi] ».

18- Wi pe ami kan ninu awọn ami jijẹ anabi ni eleyii jẹ fun Anabi wa, tori pe o sẹlẹ gẹgẹ bi o ti fun ni niro.
19-Wi pe gbogbo ohun ti Ọlọhun se ibawi fun awọn Yahudi ati Nasaara lori rẹ ninu Al-Qur'aani ibawi ni fun awa naa.
20- Wi pe ohun ti o fi ẹsẹ rinlẹ lọdọ wọn ni pe ori asẹ Ọlọhun ni awọn ijọsin duro le lori, l'o mu ki o jẹ pe itaniji wa ninu eleyii nipa awọn ibeere saare; tori naa ta ni Oluwa rẹ?, ye; sugbọn ta ni anabi rẹ?, jẹ ọkan ninu awọn iroyin ti o fun ni nipa awọn ohun ti o pamọ, bẹẹ ni ki ni ẹsin rẹ?, jẹ ọkan ninu ọrọ wọn t'o ni: « Ba wa se Ọlọhun kan … ».
21- Wi pe ọna awọn oni-tira -Yahuudi ati Nasaara- kò dara gẹgẹ bi ọna awọn ọsẹbọ kò ti se dara rara.
22- Wi pe ẹni t'o ba kuro nidi ibajẹ ti ọkan rẹ ti ba saaba, kò se e fi ọkan balẹ si pe asẹkubọ ohun ti o ba saaba naa kò si lọkan rẹ mọ, ẹri eleyii ni ọrọ wọn t'o lọ bayii pe: « Awa jẹ ẹni ti o sẹsẹ fi aigbagbọ silẹ ».

## Ori -kẹwa-:

## OHUN TI O WA NIPA IDURAN FUN ẸLOMIRAN YATỌ SI ỌLỌHUN

Ọlọhun sọ pe:

﴿ قل إن صلاتي ونسكي ومحياي ومماتي لله رب العــــالمين. لا شريك له وبذلك أمرت وأنا أول المسلمين ﴾. [سورة الأنعــام:١٦٢-١٦٣].

« Sọ pe: Dajudaju irun mi, ati iparan-jọsin mi, isẹmi ati iku mi, ti Ọlọhun Oluwa gbogbo awọn ẹda ni i se. Kò si orogun fun Un, eleyii ni ohun ti a fi pa mi lasẹ, emi si ni akọkọ awọn ti wọn gbafa fun Ọlọhun [Musulumi] ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-An`aam: 162-163].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ فصل لربك وانحر ﴾. [سورة الكوثر:٢].

« Nitori naa maa kirun fun Oluwa Rẹ, ki o si maa gunran [fun Un] ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Kawthar: 2].

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Ali "ki Ọlọhun O yọnu si i" o ni: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ awọn gbolohun mẹrin kan fun mi:

« لعن الله من ذبح لغير الله، لعن الله من لعن والديه، لعــن الله من آوى محدثا، لعن الله من غير منار الأرض ». رواه مسلم.

« Ọlọhun sẹbi le ẹni ti o ba paran fun ẹlomiran yatọ si Ọlọhun, Ọlọhun sẹbi le ẹni ti o ba sẹbi le awọn obi

rẹ mejeeji, Ọlọhun sẹbi le ẹni ti o ba fun aladadaalẹ ni aabo, Ọlọhun sẹbi le ẹni ti o ba yi awọn ami ilẹ pada ». Muslim l'o gbe e jade.

O tun wa lati ọdọ Taariq Ibn Shihaab "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« دخل الجنة رجل في ذباب، ودخل النار رجل في ذباب. قالوا: كيف ذلك يا رسول الله؟، قال: مر رجلان على قوم لهم صنم لا يجوزه أحد حتى يقرب له شيئاً، قالوا لأحدهما قرب، فقال: ليس عندي شيء أقرب، قالوا له: قرب ولو ذبابا، فقرب ذبابا، فخلوا سبيله فدخل النار. وقالوا للآخر قرب. فقال: ما كنت لأقرب لأحد شيئا دون الله عز وجل، فضربوا عنقه فدخل الجنة ». رواه أحمد.

« Ọkunrin kan wọ Al-Janna nitori esinsin horo kan, ọkunrin kan si wọ ina nitori esinsin horo kan. Awọn Sahaabe ni: Irẹ Ojisẹ Ọlọhun, bawo l'o ti jẹ?. O ni: Ọkunrin meji kan kọja gba ọdọ awọn ijọ kan ti wọn ni oosa kan ti o se wi pe ẹnikan ki i tayọ ibi t'o wa lai fi nnkan kan se itọrẹ lati fi wa oju-rere rẹ; ni wọn ba sọ fun ọkan ninu awọn mejeeji pe: Fi nnkan kan tọrẹ lati wa oju-rere rẹ, o ni: N kò ni nnkan kan ti mo le fi se itọrẹ; wọn ni: Se itọrẹ fun un, kọda ki o se

pęlu esinsin horo kan; l'o ba fi esinsin kan se itǫrę fun un, ni wǫn ba da a silę, o si tipasę bęę wǫna. Wǫn si sǫ fun ęnikeji wi pe ki o fi nnkan kan se itǫrę lati fi wa oju-rere rę; l'o ba ni: N kò le fi nnkan kan tǫrę fun ęnikan lati wa -oju-rere rę lęyin Ǫlǫhun Ǫba t'O ga t'O si gbǫn-un-gbǫn. Ni wǫn ba pa a; o si tipasę bęę wǫ Al-Janna ». Ahmad l'o gbe e jade.

## Awǫn ohun ayęwo n bę ninu rę

1- Itumǫ: ( قل إن صلاتي ونسكي ) « Sǫ pe: Dajudaju irun mi ati iparan-jǫsin mi … ».

2- Itumǫ: ( فصل لربك وانحر ) « Nitori naa maa kirun fun Oluwa Rę, ki o si maa gunran [fun Un] ».

3- Bibęrę pęlu sisębi le ęni ti o duran fun ęlomiran yatǫ si Ǫlǫhun.

4- Sisębi le ęni ti o bu awǫn obi rę mejeeji, ati pe ninu rę ni ki eniyan o bu awǫn obi ęnikan ki oun naa o si bu awǫn obi rę.

5- Sisębi le ęni ti o fun aladadaalę ni ibuforipamǫsi; oun ni ęni ti o da adadaalę kan silę ti o se wi pe ǫranyan l'o ję pe ki a mu ętǫ Ǫlǫhun sę lori rę, ki o wa sa lǫ si ǫdǫ ęni ti yoo daabo bo o, ti kò ni i ję ki iya ęsę rę o ję ę.

6- Sisębi le ęni ti o yi ami ilę pada, ami ilę ni awǫn apęęrę ti o ya eyi ti o ję ętǫ rę yatǫ si ti alamuleti rę

ninu ilẹ; ki o wa yi i pada pẹlu fifa a siwaju tabi sẹyin.

7- Iyatọ ti o wa laarin sisẹbi le eniyan kan pato lori, ati sisẹbi le apapọ awọn ẹlẹsẹ lori.

8- Itan nla ni itan esinsin yii i jẹ.

9- Wi pe arakunrin yii wọna nitori eesin ti o se pe kò gbero lati fi i wa ojuure; sugbọn nse l'o kan se bẹẹ lati le baa mu ori bọ kuro ninu aburu wọn.

10- Mimọ nipa bi isẹbọ si Ọlọhun ti tobi to ni ọkan awọn olugbagbọ-ododo, nipa bi ọkunrin keji yii ti se suuru to lori pipa ti wọn pa a, ti kò si gba lati se ohun ti wọn tọrọ pe ki o se, t'ohun ti pe wọn kò tọrọ nnkan kan lọdọ rẹ ju isẹ ti o han lọ.

11- Wi pe Musulumi ni ẹni ti o wọna [ninu wọn], nitori pe ti o ba jẹ pe keferi [alaigbagbọ] ni ki ba ti sọ pe o wọna nitori esinsin kan.

12- Ẹri n bẹ ninu rẹ fun ẹgbawa-ọrọ t'o gun rege t'o ni:

« الجنة أقرب إلى أحدكم من شراك نعله، والنار مثله ».

« Al-Janna -ọgba-idẹra- sunmọ ẹnikan yin ju okun bata rẹ lọ, ati pe bẹẹ naa ni ina ri ».

13- Mimọ wi pe isẹ ọkan ni ohun irankan ti o tobi ju kọda lọdọ awọn ti wọn n sin awọn oosa.

## Ori -kọkanla-:

## KO TỌ KI ENIYAN O DURAN FUN ỌLỌHUN NI AYE IBI TI WỌN TI N DUNRAN FUN ẸLOMIRAN TI O YATỌ SI ỌLỌHUN

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ لا تقم فيه أبداً ﴾. [سورة التوبة:١٠٨].

« Ma se duro ninu rẹ [kirun] laelae ». [Al-Qur'aani, Suuratu t-Tawbah: 108].

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Thaabit ọmọ Dhahhak "ki Ọlọhun O yọnu si i" o ni: Ọkunrin kan se ileri pe oun yoo gun rakunmi kan ni -aye kan ti n jẹ- Buwaanah; Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" si beere pe: « Njẹ oosa kan ninu awọn oosa ti wọn n sin ni igba aimọkan wa wa nibẹ bi? ». Wọn ni rara o. O ni: « Njẹ wọn a wa maa se ọdun kan ninu awọn ọdun wọn nibẹ bi? ». Wọn ni rara. Igba naa ni Ojisẹ Ọlọhun wa sọ pe:

« أوف بنذرك، فإنه لا وفاء لنذر في معصية الله، ولا فيما لا يملك ابن آدم ». رواه أبو داود وإسناده على شرطهما.

« Mu ileri rẹ sẹ, tori pe eniyan kò gbọdọ mu ileri kan ti o se lati sẹ Ọlọhun sẹ; bẹẹ ni kò tọ ki eeyan o se ileri pẹlu nnkan ti kò ni ikapa lori rẹ ». Abu-Daa`ud l'o gbe e jade, ọna t'o gba wa si dọgba pẹlu majẹmu Bukhari ati Muslim.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye itumọ ọrọ Ọlọhun t'o sọ pe: « لا تقم فيه أبدا »
« Ma se duro ninu rẹ [kirun] laelae ».
2- Wi pe o see se ki ẹsẹ o lapa lara ilẹ, bakan naa o see se ki daadaa naa o lapa lara rẹ.
3- Dida ọrọ ti o suju pada sidi eyi ti o han, nitori ki isuju naa o le baa kuro.
4- Ki ẹni ti n dahun awọn ibeere nipa ọrọ ẹsin "Fatwa" o maa tọrọ ẹfọsiwẹwẹ alaye [nipa ohun ti wọn bi i] nigba ti o ba n bukaata alaye nipa rẹ.
5- Wi pe kò buru ki eniyan o da ibikan yanri pe ibẹ ni oun yoo ti mu ileri oun sẹ, lopin igba ti o ba ti jẹ pe kò si awọn nnkan ti wọn jẹ eewọ nibẹ.
6- Kikọ fun eniyan lati mu ileri rẹ sẹ nibẹ, t'o ba se pe oosa kan ninu awọn oosa aye-oju-dudu n bẹ nibẹ, koda kò tun tọ lẹyin igba ti wọn ti gbe e kuro nibẹ.
7- Kikọ fun eniyan lati mu ileri rẹ sẹ nibẹ, ti o ba se pe wọn a maa se ọdun kan ninu awọn ọdun wọn nibẹ, koda ki o jẹ pe wọn ti ko o kuro nibẹ.
8- Wi pe kò tọ ki eniyan o se ohun ti o se ileri lati se ni aye naa, tori pe ẹsẹ ni.
9- Ki eniyan o sọra fun fifarajọ awọn ọsẹbọ ninu awọn ọdun wọn, koda ki o se wi pe eniyan kò gbero lati fi ara jọ wọn.
10- Eniyan kò gbọdọ mu ileri atisẹ Ọlọhun sẹ rara.

11- Ọmọ Adama kan kò si gbọdọ mu ileri ti o se pẹlu ohun ti kò ni ikapa lori rẹ sẹ rara.

## Ori -kejila-:

## SISE ILERI FUN ẸLOMIRAN YATỌ SI ỌLỌHUN ỌBA N BẸ NINU ISẸBỌ SI ỌLỌHUN

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ يوفون بالنذر ﴾. [سورة الإنسان:٧].

« Wọn a maa mu ileri wọn se ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Insaan: 7].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ وما أنفقتم من نفقة أو نذرتم من نذر فإن الله يعلمه ﴾. [سورة البقرة: ٢٧٠].

« Ati pe ohunkohun ti ẹ ba na lowo, tabi eyi ti ẹ se ni ileri, dajudaju Ọlọhun mọ ọn ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Baqarah: 270].

O wa ninu Saheeh lati ọdọ Aishah "ki Ọlọhun O yọnu si i" o ni Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« من نذر أن يطيع الله فليطعه، ومن نذر أن يعصي الله فلا يعصه ».

« Ẹnikẹni t'o ba se ileri lati tẹle ti Ọlọhun o di dandan lori rẹ pe ki o tẹle tiE, ẹnikẹni t'o ba si se ileri lati sẹ Ọlọhun kò gbọdọ sẹ E ».

### Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Ọranyan ni ki eniyan o mu ileri rẹ sẹ.

2- Ti o ba fi ẹsẹ rinlẹ pe ijọsin fun Ọlọhun ni ileri i se, a jẹ wi pe isẹbọ si Ọlọhun ni ki eniyan o sẹri rẹ lọ si ọdọ ẹlomiran t'o yatọ si I.
3- Kò tọ ki a mu ileri atisẹ Ọlọhun sẹ rara.

## Ori -kẹtala-:

## NINU ISẸBỌ SI ỌLỌHUN NI KI ENIYAN O MAA SADI ẸLOMIRAN T'O YATỌ SI ỌLỌHUN

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ وأنه كان رجال من الإنس يعوذون برجال من الجن فزادوهم رهقا ﴾. [سورة الجن:٦].

« Ati pe dajudaju awọn ọkunrin kan wa ninu awọn eniyan ti wọn maa n fi awọn ọkunrin kan ninu awọn alujannu wa isadi, awọn alujannu naa si se alekun anu fun wọn ». [Al-Qur'aani, 72:6].

O wa lati ọdọ Khawlah ọmọ Hakeem "ki Ọlọhun O yọnu si i", o ni: Mo gbọ ti Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" n sọ pe:

« من نزل منزلاً، فقال: أعوذ بكلمات الله التامات من شر ما خلق، لم يضره شيء حتى يرحل من منزله ذلك ». رواه مسلم.

« Ẹnikẹni ti o ba sọ si aye kan, ti o si sọ pe: [**AUUDZU BIKALIMAATI -L-LAAHI -T-TAAMMATI MIN SHARRI MAA KHALAQ**], -itumọ-: [Mo n fi awọn gbolohun Ọlọhun t'o pe wa isadi nibi aburu awọn nnkan ti O da], nnkan kan kò ni i ni in lara titi yoo fi fi aye rẹ yii silẹ». Muslim l'o gbe e jade.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye aayah Suuratul Jin.

2- Wi pe -isadi ẹlomiran t'o yatọ si Ọlọhun - n bẹ ninu sise ẹbọ si Ọlọhun.

3- Fifi ẹgbawa-ọrọ yii se ẹri lori rẹ; tori pe awọn olumọ maa n fi ẹgbawa-ọrọ yii se ẹri lori wi pe awọn ọrọ Ọlọhun ki i se ohun dida, wọn ni: Tori pe sisadi ẹda Ọlọhun n bẹ ninu sise ẹbọ si Ọlọhun.

4- Ọla ti n bẹ fun adua yii t'ohun ti wi pe o kuru.

5- Wi pe riri anfaani ile-aye kan lara nnkan kan, bii titi aburu kan danu ati fifa anfaani kan wa ba ni kò tọka si wi pe nnkan naa kò si ninu isẹbọ si Ọlọhun.

## Ori -kẹrinla-:
## NINU ISẸBỌ SI ỌLỌHUN NI KI ENIYAN O MAA KE GBAJARE LỌ SỌDỌ ẸLOMIRAN YATỌ SI ỌLỌHUN, TABI KI O MAA PE ẸLOMIRAN T'O YATỌ SI I

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ ولا تدع من دون الله ما لا ينفعك ولا يضرك فإن فعلت فإنك إذا من الظالمين. وإن يمسسك الله بضر فلا كاشف له إلا هو وإن يردك بخير فلا راد لفضله ... ﴾. [سورة يونس: ١٠٦-١٠٧].

« O kò gbọdọ pe nnkan kan lẹyin Ọlọhun ni nnkan ti kò le e se ọ lanfaani, ti kò si le e ni ọ lara, ti o ba se bẹẹ a jẹ wi pe dajudaju o di ọkan ninu awọn alabosi -ọsẹbọ- nu un. Ti Ọlọhun ba mu inira kan ba ọ, kò si ẹnikan t'o le e mu un kuro yatọ si I, Ti O ba si fẹ oore kan fun ọ, kò si ẹnikan t'o le e da oore Rẹ pada ... ». [Al-Qur'aani, Suuratu Yunus: 106-107].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ فابتغوا عند الله الرزق واعبدوه واشكروا له إليه ترجعون ﴾.

[سورة العنكبوت:١٧].

« Nitori naa ẹ maa tọrọ ọrọ "Arziki" lọdọ Ọlọhun, ki ẹ si maa jọsin fun Un, ki ẹ si maa dupẹ fun Un, ọdọ Rẹ ni a o da yin pada si ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Ankabuut: 17].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ ومن أضل ممن يدعو من دون الله من لا يستجيب له إلى يوم القيامة وهم عن دعائهم غافلون. وإذا حشر الناس كانوا لهم أعداء وكانوا بعبادتهم كافرين ﴾. [سورة الأحقاف:٥-٦].

« Kò si ẹnikan ti o sina ju ẹni ti n pe ẹlomiran lẹyin Ọlọhun Ọba lọ, [ẹni ti n pe] ẹni ti kò le e jẹpe rẹ titi di ọjọ igbende; ati pe awọn jẹ olugbagbera [wọn kò mọ] nipa pipe ti wọn n pe wọn. Nigba ti a ba ko awọn eniyan jọ [ni ọjọ igbende] wọn yoo di ọta fun wọn, wọn yoo si jẹ alatako fun sinsin ti wọn n sin wọn ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Ahqaaf: 5-6].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ أمّن يجيب المضطر إذا دعاه ويكشف السوء ويجعلكم خلفاء الأرض أإله مع الله... ﴾. [سورة النمل: ٦٢].

« Tabi Ẹni ti n jẹpe ẹni ti ara n ni nigba t'o ba pe E, ti O si N ti aburu danu fun un, ti O si N se yin ni arole lori ilẹ; njẹ ọlọhun miiran wa n bẹ pẹlu Rẹ t'o tọ lati fi ododo jọsin fun bi? ... ». [Al-Qur'aani, 27:62].

Al-Tabraaniyyu gbe ẹgbawa-ọrọ jade gba ọna rẹ pe: Onijodijẹsọ "Munaafiqi" kan wa ni asiko Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" ti i maa n ni awọn olugbagbọ-ododo lara, ni apa kan ninu awọn olugbagbọ-ododo ba sọ pe: Ẹ jẹ ki a lọ tọrọ iranlọwọ lọdọ Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" lori inira ti onijodijẹsọ "Munaafiqi" yii [n se fun

wa]; ni Anabi “ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a” ba sọ pe:

.« إنه لا يستغاث بي وإنما يستغاث بالله »

« Dajudaju kò tọ ki a maa fi mi wa iranlọwọ lati ti inira danu rara, sugbọn Ọlọhun nikan l’O tọ lati maa fi wa iranlọwọ lori atimu inira kuro ».

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Wi pe pipa adua pọ pẹlu ike-gbajare wa ninu pipa ohun ti o jẹ gbogbogboo pọ pẹlu ohun ti o jẹ adayanri.

2- Alaye ọrọ Ọlọhun t’o ni:

.﴿ ولا تدع من دون الله ما لا ينفعك ولا يضرك ﴾

« Ma se maa pe nnkan kan lẹyin Ọlọhun [ni ohun] ti kò le e se ọ lanfaani ti ko si le e ni ọ lara ».

3- Wi pe isẹbọ si Ọlọhun ni ẹbọ t’o tobi ju ni eleyii i se.

4- Wi pe ti ẹni t’o jẹ ẹni-rere ju ninu awọn eniyan ba se e lati fi yọ ẹlomiran ninu yoo -tipasẹ bẹẹ- di ọkan ninu awọn alabosi [ọsẹbọ].

5- Alaye aayah ti o tẹle e.

6- Wi pe eleyii [iyẹn pipe ẹni ti kò le e se ni lanfaani ti kò si le e ni ni lara] kò le e se ni lanfaani ni aye nibi t’ohun ti pe aigbagbọ ni i se.

7- Alaye aayah kẹta.

8- Wi pe kò tọ ki a maa tọrọ ọrọ “Arziki” lọdọ ẹlomiran yatọ si Ọlọhun, gẹgẹ bi kò ti tọ pe ki a maa tọrọ ọgba-idẹra “Al-Janna” lọdọ ẹnikan t'o yatọ si I.
9- Alaye aayah kẹrin.
10- Wi pe kò si ẹnikan t'o sọnu ju ẹni ti n pe ẹlomiran t'o yatọ si Ọlọhun lọ.
11- Wi pe olugbagbera ni ohun ti wọn n pe lẹyin Ọlọhun nipa ipe ẹni ti n pe e, kò tilẹ mọ nipa rẹ rara.
12- Wi pe pipe ti wọn n pe wọn yii ni yoo jẹ okunfa ki awọn nnkan ti wọn n pe o binu si awọn ti n pe wọn, ati pe ohun ni yoo jẹ okunfa mimu wọn lọta.
13- Sisọ pipe ti wọn n pe wọn ni ijọsin fun awọn ti wọn n pe.
14- Atako awọn ti wọn n pe si ijọsin ti wọn se fun wọn yii.
15- Wi pe awọn nnkan wọnyi l'o mu wọn jẹ ẹni t'o sina ju ninu awọn eniyan.
16- Alaye aayah karun un.
17- Nnkan iyalẹnu ni gbigba ti awọn oloosa gba wi pe: Kò si ẹnikan ti o le jẹpe ẹni ti n bẹ ninu igbekun yatọ si Ọlọhun, ati pe tori eleyii ni wọn fi maa n pe E nigba isoro pẹlu sise afọmọ fun Un ninu ijọsin.
18- Sisọ ti Anabi wa Ẹni-ẹsa “ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a” sọ aala sise Ọlọhun laaso ninu ijọsin “At-Tawheed”, ati aala iwa ti a fi i ba Ọlọhun Ọba lo.

## Ori -kẹẹdogun-:

## ỌRỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O GA T'O NI:-

﴿ أيشركون ما لا يخلق شيئا وهم يخلقون. ولا يستطيعون لهم نصرا ولا أنفسهم ينصرون ﴾. [سورة الأعراف: ١٩١-١٩٢].

« Njẹ wọn o wa maa fi ohun ti kò le e sẹda nnkan kan se orogun [fun Ọlọhun] bi, ni awọn ti o se pe dida ni A da awọn -gan-an alara-?. Ati pe wọn kò ni agbara lati se iranlọwọ kan fun wọn, bẹẹ ni wọn kò tilẹ le ranra wọn lọwọ rara ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-A'araaf: 191-192].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ والذين تدعون من دونه ما يملكون من قطمير ﴾. [سورة فـاطر: ١٣].

« Ati pe awọn ẹni ti ẹ n pe lẹyin Rẹ, wọn kò ni ikapa lori ebibo ara horo dẹbinu kan ». [Al-Qur'aani, Suuratu Faatir: 13].

O wa ninu Saheeh lati ọdọ Anas o ni: Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sese loju ni ọjọ ogun Uhud, bẹẹ ni eyin rẹ ọọkan da, o si sọ pe:

« كيف يفلح قوم شجوا نبيهم؟ ».

« Bawo ni awọn ijọ kan ti wọn se Anabi wọn lese yoo ti sori-ire? ». Lọrọ Ọlọhun t'o ni:

﴿ ليس لك من الأمر شيء ﴾. [سورة آل عمران: ١٢٨].

« Nnkan kan kò si lọwọ rẹ ninu ọrọ naa ». [Al-Qur'aani, Aal Imraan: 128]; ba sọ kalẹ.

Ẹgbawa-ọrọ tun wa nipa rẹ lati ọdọ Ibn Umar, "ki Ọlọhun O yọnu si awọn mejeeji", o ni oun gbọ ti Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" maa n sọ bayii nigba ti o ba gbori rẹ soke lati rukuu raka keji ninu irun Asuba pe:

« اللهم العن فلانا وفلانا ».

« Ọlọhun sẹbi le lagbaja ati lagbaja ». Lẹyin t'o ba ti wi pe:

« سمع الله لمن حمده، ربنا ولك الحمد ».

**[SAMIA -L-LAAHU LI MAN HAMIDAH; RABBANAA WA LAKA -L-HAMD]** tan; ni Ọlọhun ba sọ:

﴿ ليس لك من الأمر شيء ﴾. [سورة آل عمران: ١٢٨].

« Nnkan kan kò si lọwọ rẹ ninu ọrọ naa ». [Al-Qur'aani, Suuratu Aal Imraan:128]; kale.

O wa ninu ẹgbawa-ọrọ miiran pe: O n sepe le Safwaan ọmọ Umayyah, ati Suhail ọmọ Amr, ati Haarith ọmọ Hishaam lori ni:

﴿ ليس لك من الأمر شيء ﴾. [سورة آل عمران: ١٢٨].

« Nnkan kan ò si lọwọ rẹ ninu ọrọ naa ». [Al-Qur'aani, Suuratu Aal Imraan: 128]; ba sọ kalẹ.

Ẹgbawa-ọrọ tun wa lori rẹ lati ọdọ Abu Hurairah "ki Ọlọhun O yọnu si i" o ni: Ojisẹ Ọlọhun

“ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a” dide nigba ti [ọrọ Ọlọhun t’o ni]:

﴿ وأنذر عشيرتك الأقربين ﴾. [سورة الشعراء: ٢١٤].

« Ki o si se ikilọ fun awọn ẹbi rẹ ti wọn sun mọ ọ ju». [Al-Qur’aani, Suuratu -sh-Shuaraa`i: 214] sọ kalẹ, l’o ba sọ pe:

« يا معشر قريش، – أو كلمة نحوها – اشتروا أنفســـكم، لا أغني عنكم من الله شيئا، يا عباس بن عبد المطلـــب لا أغـــني عنك من الله شيئا، يا صفية عمة رسول الله ﷺ ، لا أغني عنك من الله شيئا، ويا فاطمة بنت محمد سليني من مالي ما شئت، لا أغني عنك من الله شيئا ».

« Ẹyin ijọ Quraish “iran Anabi” -tabi gbolohun kan t’o jọ bẹẹ- ẹ ra ẹmi yin; n kò le e fi nnkan kan gba yin silẹ lọdọ Ọlọhun. Iwọ Abbas ọmọ Abdul Mutallib n kò le e fi nnkan kan gba ọ silẹ lọdọ Ọlọhun. Iwọ Safiyyah ọmọ-iya-baba Ojisẹ Ọlọhun “ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a” n kò le e fi nnkan kan gba ọ silẹ lọdọ Ọlọhun, iwọ Faatimah ọmọ Muhammad tọrọ ohun ti o ba n fẹ ninu owo mi lọwọ mi, n kò le e fi nnkan kan gba ọ silẹ lọdọ Ọlọhun ».

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye nipa awọn aayah mejeeji.

2- Itan ogun Uhud.
3- Wi pe Asiwaju awọn Ojisẹ Ọlọhun se adua ti a maa n se looro "Al-Qunuut", nigba ti awọn asiwaju fun awọn ẹni-Ọlọhun duro si ẹyin rẹ, ti wọn n se: Aameen lori irun.
4- Wi pe awọn alaigbagbọ ni awọn ti n sepe le lori.
5- Wi pe wọn se awọn nnkan t'o se pe ọpọlọpọ awọn alaigbagbọ kò se wọn, ninu awọn nnkan wọnyi ni pe: Wọn se Anabi wọn lese, wọn si n lepa atipa a, bakan naa ninu rẹ ni gige ti wọn ge awọn orike awọn ti wọn pa loju ogun, t'ohun ti wi pe awọn ọmọ ọmọ-iya-baba wọn ni wọn.
6- Wi pe Ọlọhun sọ ọrọ Rẹ t'o ni:

﴿ ليس لك من الأمر شيء ﴾.

« Nnkan kan kò si lọwọ rẹ ninu ọrọ naa »; kalẹ le e lori nipa rẹ.
7- Ọrọ Ọlọhun t'o ni:

﴿ أو يتوب عليهم أو يعذبهم ... ﴾ . [سورة آل عمران: ١٢٨].

« I ba a gba ironupiwada wọn tabi ki O jẹ wọn niya ... ». [Al-Qur'aani, Suuratu Aal Imraan: 128], O gba ironupiwada wọn, ni wọn ba gbagbọ lododo.
8- Sise Al-Qunuut, ni asiko ajalu.
9- Didarukọ awọn ti n sepe le lori ati orukọ awọn baba wọn lori irun.
10- Sisẹbi le ẹnikan pato lori ninu Al-Qunuut.

11- Itan Anabi “ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a” nigba ti:

﴿ وأنذر عشيرتك الأقربين ﴾. [سورة الشعراء: ٢١٤].

« Ki o si se ikilọ fun awọn ẹbi rẹ ti wọn sun mọ ọ ju». [Al-Qur’aani, Suuratu -sh-Shuaraa`i :214], sọ kalẹ le e lori.

12- Iyanju Anabi “ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a” lori ọrọ yii, debi wi pe o se ohun ti o mu wọn pe e ni were; bẹẹ naa ni wọn yoo pe Musulumi kan t’o ba se iru rẹ loni.

13- Ọrọ ti Anabi sọ fun ẹni ti o sunmọ ọn ju ati ẹni ti o jinna si i pe: « N kò le e fi nnkan kan gba ọ silẹ lọdọ Ọlọhun », debi wi pe o ni: « Iwọ Faatimah ọmọ Muhammad, n kò le fi nnkan kan gba ọ silẹ lọdọ Ọlọhun ». Ti oun ti o jẹ Asiwaju awọn Ojisẹ Ọlọhun ba sọ jade kedere pe: Oun kò le e fi nnkan kan gba asiwaju awọn obinrin gbogbo agbanla-aye silẹ lọdọ Ọlọhun; ti eniyan ba gbagbọ lododo wi pe Ojisẹ Ọlọhun ki i sọ nnkan kan yatọ si otitọ, t’o wa woye si adisọkan awọn eniyan jankanjankan lode-oni; yoo han si i bi sise Ọlọhun Ọba laaso ninu ijọsin “At-Tawheed” ati ẹsin Islam ti di ajoji.

## Ori -kẹrindinlogun:
## ỌRỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O GA T'O NI:

﴿ حتى إذا فزع عن قلوبهم قالوا ماذا قال ربكم قالوا الحق وهو العلي الكبير ﴾. [سورة سبا: ٢٣].

« Ti o ba wa di wi pe a mu ifoya kuro ninu ọkan wọn, wọn yoo sọ pe: Ki ni Oluwa yin wi?, wọn yoo sọ pe: Ododo ni, ati pe Oun ni Ọba-giga, Ọba-titobi». [Al-Qur'aani, Suuratu Saba`i: 23].

Ẹgbawa-ọrọ wa ninu Saheeh lati ọdọ Abu Hurairah "ki Ọlọhun O yọnu si i" lati ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" o sọ pe: « Nigba ti Ọlọhun ba N sọ ni sanma nipa nnkan ti O ti kọ akọọlẹ pe yoo sẹlẹ, awọn Malaika yoo da awọn iyẹ wọn silẹ ni ti itẹriba fun ọrọ Rẹ ti o da gẹgẹ bi sẹkẹsẹkẹ kan t'o wa lori okuta didan kan, ọrọ naa yoo si maa wọle si wọn lara [wọn yoo gbọ ọ]; « Ti o ba wa di wi pe A mu ifoya kuro ninu ọkan wọn, wọn yoo sọ pe: Ki ni Oluwa yin wi?, wọn yoo sọ pe: Ododo ni, ati pe Oun ni Ọba-giga, Ọba-titobi »; nitori naa ajọrọgbọ kan [ninu awọn alujannu] yoo gbọ ọ, ajọrọgbọ miiran naa o tun gbọ ọ, -bayii, apa kan wọn lori omiran, -*Sufyan Ibn Uyainah l'o fi ọwọ rẹ royin rẹ pẹlu yiyẹ ọwọ naa si ẹgbẹ kan ati yiya awọn ika rẹ*- yoo gbọ gbolohun kan yoo si sọ ọ fun ẹni t'o wa ni isalẹ rẹ, ẹni keji yii naa yoo sọ ọ fun ẹni

t'o wa ni isalẹ tiẹ naa, titi ti yoo fi fi i si ori ahọn opidan tabi alagbegba, ati pe o see se ki ogunna o ba ajọrọgbọ siwaju ki o too sọ ọ, o si see se ki o ti sọ ọ tan ki o too di wi pe o ba a, yoo si pa ọgọrun irọ kun un, won yoo maa wa sọ pe: Njẹ kò wa ti sọ bai bai fun wa nijọ bai bai bi?, wọn yoo si maa titori gbolohun ẹyọ kan ti wọn [ji] gbọ lati sanma gba a gbọ ».

O tun wa lati ọdọ An-Nawwas ọmọ Sim'aan "ki Ọlọhun O yọnu si i" o ni: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:- « Ti Ọlọhun ba fẹ fi isẹ ransẹ, ti O si sọ ohun ti O fẹ fi ransẹ naa, awọn sanma yoo gban jigijigi nitori rẹ; -tabi ki o jẹ pe o ni--yoo mu won mi gidi-gan-an- fun ibẹru Ọlọhun Ọba t'O ga t'O si gbọn-un-gbọn, nigba ti awọn ero awọn sanma ba gbọ ọ, wọn o daku, wọn o si wo subu fi ori kalẹ fun Ọlọhun; ati pe ẹni ti yoo jẹ ẹni-akọkọ lati gbe ori rẹ soke ninu wọn ni Malaika Jibreel, Ọlọhun O si sọ ohun ti O ba fẹ fun un ninu ohun ti I maa N fi i ransẹ; lẹyin eyi ni Jibreel yoo kọja gbọdọ awọn Malaika; ni gbogbo igba ti o ba ti kọja gba sanma kan awọn Malaika ibẹ yoo bi i leere pe: Irẹ Jibreel, ki ni Oluwa wa wi?, yoo si dahun pe: Ododo ni, ati pe Oun ni Ọba-giga, Ọba-titobi. Gbogbo wọn o si wi iru ohun ti Jibreel wi; Jibreel o si mu isẹ naa lọ si ibi ti Ọlọhun Ọba t'O ga t'O si gbọn-un-gbọn pa a lasẹ pe ki o mu un lọ ».

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye aayah naa.

2- Awijare ti n bẹ ninu rẹ nipa biba sise ẹbọ si Ọlọhun jẹ, pataki julọ awọn ti wọn wonkoko mọ awọn ẹni-rere; eleyii ni aayah ti wọn ni a maa hu igi isẹbọ si Ọlọhun kuro lọkan tegbo-tegbo.

3- Alaye nipa ọrọ Ọlọhun t'o ni:

﴿ قالوا الحق وهو العلي الكبير ﴾.

« Wọn sọ pe: Ododo ni, ati pe Oun ni Ọba-giga Ọba-titobi ».

4- Idi ti wọn fi se ibeere nipa ohun ti O wi.

5- Wi pe Jibreel yoo da wọn lohun lẹyin eleyii pe: Bai bai l'O sọ.

6- O wi pe ẹni ti yoo kọkọ gbe ori rẹ soke ni Jibreel.

7- Wi pe Jibreel yoo wi i fun gbogbo awọn ara sanma lapapọ, nitori bibi ti wọn o maa bi i leere.

8- Wi pe didaku naa yoo kari awọn ara sanma lapapọ.

9- Gbigban an awọn sanma nitori ọrọ Ọlọhun Ọba.

10- Wi pe Jibreel ni yoo mu isẹ naa lọ si ibi ti Ọlọhun fi pa a lasẹ.

11- Alaye nipa jiji ti awọn esu maa n ji ọrọ gbọ.

12- Iroyin bi wọn ti se maa n gunra wọn.

13- Riran ogunna si wọn.

14- Wi pe ogunna naa a maa ba a siwaju ki o too sọ ọ, nigba miiran ẹwẹ yoo ti sọ ọ tan si eti ẹni rẹ ninu awọn eniyan ki o too di wi pe o ba a.

15- Wi pe awọn alagbegba a maa sọ otitọ nigba miiran.

16- Wi pe [alagbegba] a maa fi irọ ọgọrun kun otitọ ẹyọ horo kan naa.

17- Wi pe awọn eniyan kò gba irọ rẹ gbọ afi nitori gbolohun ti wọn [ji] gbọ lati sanma.

18- Wi pe awọn ẹmi ọmọ eniyan a maa tẹwọgba ibajẹ; tabi bawo ni wọn ti se ta mọ otitọ horo kan, ti wọn si kọ lati woye si ọgọrun irọ ti o pẹlu rẹ?.

19- Wi pe apa kan wọn a maa gba gbolohun yii lọdọ ekeji, ati pe wọn a maa sọ ọ, wọn a si maa fi se ẹri.

20- Fifi ẹsẹ awọn iroyin Ọlọhun rinlẹ fun Un, yatọ si bi awọn Al-Ashaa'irah awọn olufẹyin-awọn-iroyin-Ọlọhun-ti ti maa n se.

21- Wiwi kedere pe ibẹru Ọlọhun l'o mu ki awọn sanma o gban jigijigi, ohun naa l'o si mu ki awọn ara sanma o daku.

22- Wi pe wọn a maa subu fi ori kanlẹ fun Ọlọhun.

## Ori -kẹtadinlogun-:

## ISIPẸ

Ọlọhun Ọba t'O ga t'O si gbọn-un-gbọn sọ pe:

﴿ وأنذر به الذين يخافون أن يحشروا إلى ربهم ليس لهم من دونه ولي ولا شفيع ﴾. [سورة الأنعام: ٥١].

« Ki o si maa fi Al-Qur'aani se ikilọ fun awọn ti wọn n bẹru wi pe a o ko wọn jọ sọdọ Oluwa wọn nigba ti kò ni i si oluranlọwọ kan fun wọn ti kò si ni i si olusipẹ kan fun wọn pẹlu ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-An`aam: 51].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ قل لله الشفاعة جميعا ﴾. [سورة الزمر: ٤٤].

« Sọ pe ti Ọlọhun nikan ni gbogbo ipẹ sise i se ». [Al-Qur'aani, Suuratu z-Zumar: 44].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ من ذا الذي يشفع عنده إلا بإذنه ﴾. [سورة البقرة: ٢٥٥].

« Kò si ẹnikan ti o le sipẹ [fun ẹlomiran] lọdọ Rẹ afi pẹlu iyọnda Rẹ ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Baqarah: 255].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ وكم من ملك في السماوات لا تغني شفاعتهم شيئا إلا من بعد أن يأذن الله لمن يشاء ويرضى ﴾. [سورة النجم: ٢٦].

« Ati pe meloomeloo ni awọn Malaika ti wọn n bẹ ninu awọn sanma ti o se wi pe isipẹ wọn kò le e

sanfaani kankan, afi lẹyin igba ti Ọlọhun ba yọnda fun ẹni ti O ba fẹ t'O si yọnu si [i pe ki o sipẹ; t'O si yọnu si ẹni ti wọn fẹ sipẹ fun] ». [Al-Qur'aani, Suuratu n-Najm: 26].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ قل ادعوا الذين زعمتم من دون الله لا يملكون مثقال ذرة في السماوات ولا في الأرض وما لهم فيهما من شرك وما له منهم من ظهير. ولا تنفع الشفاعة عنده إلا لمن أذن له ... ﴾. [سورة سبأ: ٢٢-٢٣].

« Sọ pe: Ẹ pe awọn ti ẹ n pe [ni awọn ọlọhun] lẹyin Ọlọhun Ọba; wọn kò ni odiwọn ọmọ-inaagun kan [loore tabi aburu] ninu awọn sanma, bẹẹ ni wọn kò ni in nilẹ, ati pe wọn kò ni ipin kankan ninu mejeeji, bẹẹ ni kò si oluranlọwọ kan fun Ọlọhun ninu wọn rara. Ati pe ipẹ sise kò ni i sanfaani lọdọ Rẹ afi ti ẹni t'O ba yọnda fun ... ». [Al-Qur'aani, Suuratu Saba'i: 22-23].

Abu Al-Abbas -Ibn Taimiyyah- sọ pe: Ọlọhun le gbogbo nnkan ti awọn ọsẹbọ maa n ta mọ kuro lọdọ gbogbo ẹni ti o yatọ si I, O le inikapa kan tabi ipin kan ninu ikapa kuro fun ẹlomiran t'o yatọ si I, bakan naa o tun le ki ẹnikan o jẹ oluranlọwọ fun Ọlọhun jinna; kò si ohun ti o sẹku ju isipẹ lọ, O si tun salaye pe isipẹ gan-an alara kò ni i sanfaani afi ti ẹni ti Oluwa ba yọnda fun gẹgẹ bi Ọlọhun t'O ga ti sọ pe:

﴿ ولا يشفعون إلا لمن ارتضى ﴾. سورة الأنبياء: ٢٨.

« Ati pe wọn kò ni i sipẹ [fun ẹnikan] afi ẹni ti Ọlọhun ba yọnu si ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Anbiyaa'i: 28].

Ipẹ ti awọn ọsẹbọ lero wi pe yoo jẹ ti awọn yii, kò ni i sẹlẹ ni ọjọ igbende, gẹgẹ bi Al-Qur'aani ti ti i danu, ati pe Anabi wa "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" fun wa niro pe: « Oun yoo wa [ni ọjọ igbende], oun o si fi ori balẹ fun Oluwa oun, oun o si fi ẹyin fun Un; -ki i se isipẹ ni yoo fi bẹrẹ-, lẹyin eleyii ni Ọlọhun O wa sọ fun un pe: Gbori rẹ soke, wi A O gbọ [ohun ti o ba wi ni agbọgba], tọrọ [ohun ti o ba fẹ] A O fun ọ, si sipẹ A O gba ipẹ rẹ ».

Abu Hurairah "ki Ọlọhun O yọnu si i" bi Anabi leere pe: Irẹ Ojisẹ Ọlọhun, ta ni yoo sori-ire isipẹ rẹ ju ninu awọn eniyan?. O ni:

« من قال لا إله إلا الله خالصا من قلبه ».

« Ẹni ti o ba sọ pe: LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH "ko si ọba kan t'o tọ lati fi ododo jọsin fun yatọ si Ọlọhun" ni kedere lati inu ọkan rẹ ». Isipẹ yii yoo jẹ ti awọn olusafọmọ pẹlu iyọnda Ọlọhun; kò ni i jẹ ti ẹni ti o sẹbọ si Ọlọhun rara.

Otitọ rẹ ni pe Ọlọhun Ọba t'O mọ l'ẹni ti yoo sọla fun awọn olusafọmọ, nitori naa yoo se aforijin fun wọn latari adua ẹni t'O yọnda fun un pe ki o sipẹ, ki O le ba fi ipẹ naa sapọnle fun un, ki ipo ẹyin o le baa jẹ tiẹ.

Nitori naa ipẹ ti Al-Qur'aani kọ ni eyi ti isẹbọ si Ọlọhun wa ninu rẹ, idi ni`yi ti Ọlọhun fi fẹsẹ isipẹ rinlẹ pẹlu iyọnda Rẹ ni awọn aye kan, bẹẹ ni Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" si ti salaye wi pe isipẹ yii kò ni i jẹ ti ẹnikan ju awọn oluse-Ọlọhun-laaso ati awọn olusafọmọ lọ.

**Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ**

1- Alaye awọn aayah wọnyi.
2- Iroyin ipẹ ti Ọlọhun kọ.
3- Iroyin isipẹ ti Ọlọhun fi ẹsẹ rẹ rinlẹ.
4- Sisọ nipa isipẹ ti o tobi ju, eyi ti i se ipo ẹyin.
5- Iroyin ohun ti Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" yoo se, ati pe ki i se isipẹ ni yoo fi bẹrẹ, sugbọn nse ni yoo fi ori kanlẹ, bẹẹ ni igba ti Ọlọhun ba fun un ni iyọnda ni yoo sipẹ.
6- Ta ni yoo sori-ire rẹ ju.
7- Wi pe kò ni i jẹ ti ẹni ti o sẹbọ si Ọlọhun.
8- Alaye nipa paapaa rẹ.

## Ori -kejidinlogun-:
## ỌRỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O SỌ PE:

﴿ إنك لا تهدي من أحببت ولكن الله يهدي من يشاء ... ﴾.

[سورة القصص: ٥٦].

« Dajudaju iwọ [Anabi] kò le e fi ọna mọ ẹni ti o nifẹ si, sugbọn Ọlọhun ni I maa N fi ọna mọ ẹni t'O ba fẹ ... ». [Al-Qur'aani, 28:56].

O wa ninu Saheeh lati ọdọ Ibn Musayyib, lati ọdọ baba rẹ, o ni: Nigba ti iku de wa ba Abu Taalib, Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" wa si ọdọ rẹ, nigba ti Abdullah Ibn Abi Umayyah ati Abu Jahl wa lọdọ rẹ. L'Ojisẹ Ọlọhun ba sọ fun un pe: Iwọ ọmọ-iya-baba-mi sọ pe: **LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH** "ko si ọba kan t'o tọ lati fi ododo jọsin fun yatọ si Ọlọhun" gbolohun ti n o fi ba ọ wi awijare lọdọ Ọlọhun. Ni awọn alaigbagbọ mejeeji ti n bẹ nibẹ ba sọ fun un pe: Njẹ o wa -gba lati- kọyin sẹsin Abdul Mutallib [baba rẹ] bi?. Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" tun tun un wi fun un; awọn mejeeji naa si tun tun ohun ti wọn wi fun un wi, nitori naa ohun t'o sọ gbẹyin ni pe: Ori ẹsin Abdul Mutallib l'oun wa; o si kọ lati wi: **LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH**, ni Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" ba sọ pe: « Mo fi Ọlọhun bura pe n o tọrọ aforijin fun ọ lopin igba ti Ọlọhun kò ba kọ fun mi lati se bẹẹ

fun ọ »; ni Ọlọhun Ọba t'O ga t'O si gbọn-un-gbọn ba sọ aayah yii kalẹ:

﴿ ما كان للنبي والذين آمنوا أن يستغفروا للمشركين ولو كانوا أولي قربى من بعد ما تبين لهم أنّهم أصحاب الجحيم ﴾.

[سورة التوبة: ١١٣].

« Kò tọ fun Anabi ati awọn olugbagbọ-ododo pe ki wọn o maa tọrọ aforijin fun awọn ọsẹbọ, kọda ki wọn o jẹ awọn mọlẹbi wọn ti wọn sunmọ wọn, lẹyin igba ti o ti han si wọn pe dajudaju ero ina ni wọn ». [Al-Qur'aani, Suuratu t-Tawbah: 113].

O si sọ aayah yii kalẹ lori Abu Taalib:

﴿ إنك لا تهدي من أحببت ولكن الله يهدي من يشاء ... ﴾.

[سورة القصص:٥٦].

« Dajudaju iwọ kò le e fi ọna mọ ẹni ti o ba nifẹ si, sugbọn Ọlọhun l'O maa N fọna mọ ẹni ti O ba fẹ ...». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Qasas: 56].

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye:

﴿ إنك لا تهدي من أحببت ... ﴾.

« Dajudaju iwọ [Anabi] kò le e fọna mọ ẹni ti o ba fẹ ... ».

2- Alaye ọrọ Ọlọhun t'o ni:

﴿ ما كان للنبي ... ﴾.

« Kò tọ fun Anabi ...».

3- Ẹkọ nla ni eleyii i se; alaye ọrọ rẹ ti o ni: Sọ pe: **LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH** "ko si ọba kan t'o tọ lati fi ododo jọsin fun yatọ si Ọlọhun", yatọ si ohun ti awọn ti wọn n pera wọn ni olumọ n bẹ lori rẹ.

4- Wi pe Abu Jahl ati awọn ti wọn n bẹ pẹlu rẹ mọ nnkan ti Anabi gba lero nigba ti o sọ fun ọkunrin naa pe k'o ni i: **LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH**; nitori naa Ọlọhun kan gbogbo ẹni ti Abu Jahl mọ nipa ipilẹ ẹsin Islam ju u lọ labuku.

5- Iyanju Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" ati akitiyan rẹ lori ki ọmọ-iya-baba rẹ o le baa se Islam.

6- Ifesi fun ẹni ti o ni Abu Taalib ati awọn asiwaju rẹ gba Islam.

7- Wi pe Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" tọrọ aforijin fun un sugbọn Ọlọhun kò dari jin in, ati pe O kọ fun un lati tọrọ aforijin fun un.

8- Inira ti awọn ọrẹ buruku maa n ko bayan.

9- Inira ti gbigbe awọn asaaju ati awọn abẹnugan ga maa n ko ba ni.

10- Wi pe ohun isuju wa ninu eleyii [iyẹn gbigbe awọn ti a wi wọnyi ga] fun awọn asebajẹ, nitori fifi i sẹri ti Abu jahl fi i sẹri.

11- Ẹri lori wi pe asegbẹyin l'o ja ju ninu awọn isẹ, tori pe dajudaju t'o ba se pe o wi i ni ko ba se e lanfaani.

12- Iwoye si bi ohun isuju yii ti tobi to lọkan awọn ẹni-anu, nitori pe ohun ti o wa ninu itan yii ni pe: Wọn kò tako o pẹlu nnkan miiran yatọ si i, t'ohun ti bi Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" ti gbiyanju to, ati bi o ti tẹnu mọ ọn to; bẹẹ ni titobi ti ohun isuju yii tobi ati bi o ti se han to lọdọ wọn l'o mu wọn sẹ ọrọ wọn mọ lori rẹ.

## Ori -kọkandinlogun-:

## OHUN TI O WA NIPA WI PE GBIGBE AWỌN ẸNI-RERE TAYỌ ALA L'O SE OKUNFA AIGBAGBỌ AWỌN ỌMỌ ADAMA ATI PIPA ẸSIN WỌN TI

Ọlọhun Ọba t'O ga t'O si gbọn-un-gbọn sọ pe:

﴿ يا أهل الكتاب لا تغلوا في دينكم ﴾. [سورة النساء: ١٧١].

« Ẹyin oni-tira, ẹ ma se tayọ ala ninu ẹsin yin … ». [Al-Qur'aani, Suuratu n-Nisaa'i: 171].

O wa ninu Saheeh lati ọdọ Ibn Abbas "ki Ọlọhun O yọnu si awọn mejeeji" 'wi pe o sọ' nipa ọrọ Ọlọhun Ọba t'O ga t'o ni:

﴿ وقالوا لا تذرن آلِهتكم ولا تذرن ودا ولا سواعا ولا يغوث ويعوق ونسرا ﴾. [سورة نوح: ٢٣].

« Ati pe wọn wi pe: Ẹ ma se fi awọn ọlọhun yin silẹ [awọn oosa ti wọn n sin lẹyin Ọlọhun], ẹ si ma se fi oosa Wadda ati Suwaa'a ati Yaguutha ati Ya'uuqa ati Nasraa silẹ ». [Al-Qur'aani, Suuratu Nuuh: 23]. O ni: « Eyi jẹ awọn orukọ awọn ẹni-rere kan ninu awọn ijọ Anabi Nuuha, nigba ti awọn eniyan wọnyi ku esu ransẹ si awọn eniyan wọn pe: Ẹ gbẹ awọn ere kan [ti wọn yoo ri bii wọn] si awọn ibujoko wọn ti wọn ti maa n jokoo, ki ẹ si maa fi awọn orukọ wọn pe wọn; wọn si se bẹẹ, wọn kò si jọsin fun wọn rara, afi lẹyin igba ti awọn wọnyi ku tan, ti awọn eniyan si ti gbagbe imọ ni wọn to bẹrẹ si i jọsin fun wọn ».

Ibn Qayyim ni: Pupọ ninu awọn asiwaju-rere sọ pe: Nigba ti wọn ku wọn se atipo sori awọn saare wọn, lẹyin naa ni wọn wa gbẹ awọn ere wọn, lẹyin ti egbe ti regbe ti egbe si ti regbe lori eleyii ni wọn ba bẹrẹ si ni jọsin fun wọn.

O wa lati ọdọ Umar "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« لا تطروني كما أطرت النصارى ابن مريم، إنما أنـــــا عبـــد؛ فقولوا: عبد الله ورسوله ». اخرجاه.

« Ẹ ma se maa royin mi ni arofọ gẹgẹ bi awọn alagbelebu "Nasaara" ti royin ọmọ Maryam [Anabi Isa] larofọ, ẹru Ọlọhun ni emi i se; nitori naa ẹ maa wi pe: Ẹru Ọlọhun ati ojisẹ Rẹ ». Bukhari ati Muslim l'o gbe e jade.

O tun ni Ojisẹ Ọlọhun -ikẹ ati alaafia Ọlọhun o maa ba a- sọ pe:

« إياكم والغلو فإنما أهلك من كان قبلكم الغلو ».

« Ẹ sọra fun itayọ-ala tori pe nnkan miiran kọ l'o ko iparun ba awọn ti wọn siwaju yin yatọ si itayọ-ala ».

Muslim naa gba ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Ibn Mas'uud "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« هلك المتنطعون ». قالها ثلاثا.

« Iparun ni fun awọn alaseboro ati awọn alasọboro ». O wi i lẹẹmẹta.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Wi pe ẹni ti o ba gbọ ẹkọ yii ye ati awọn ẹkọ meji ti wọn n bọ lẹyin rẹ; yoo han si i bi ẹsin Islam ti se di ajoji, yoo si ri nnkan iyalẹnu ninu agbara Ọlọhun ati yiyi ti N yi awọn ọkan pada.

2- Mimọ wi pe akọkọ isẹbọ si Ọlọhun t'o kọkọ sẹlẹ lori ilẹ isuju ti o wa lori ọrọ awọn ẹni-rere l'o fa a.

3- Mimọ ohun akọkọ ti wọn fi yi ẹsin awọn anabi Ọlọhun pada, ati ohun ti o se okunfa eleyii, ati mimọ pe Ọlọhun l'O ran awọn anabi.

4- Mimọ ohun t'o mu ki awọn eniyan o tẹwọgba awọn adadaalẹ; t'ohun ti wi pe awọn ofin Ọlọhun ati awọn adamọ ọmọ eniyan l'o kọ ọ.

5- Wi pe ohun t'o fa gbogbo eleyii ni lulupọ ti ododo lupọ mọ ibajẹ.

**Akọkọ** : Ni inifẹ si awọn ẹni-rere.

**Ẹkeji**: Ni nnkan kan ti awọn kan ninu awọn olumọ ati awọn ẹlẹsin se, eyi ti o se pe daadaa ni wọn gba lero pẹlu rẹ, sugbọn ti awọn ti wọn de lẹyin wọn lero wi pe nnkan miiran ti o yatọ si i ni wọn gba lero pẹlu rẹ.

6- Alaye aayah t'o wa ninu Suuratu Nuuh.

7- Mimọ nipa adamọ ọmọ eniyan nipa pe otitọ a maa dinku lọkan rẹ, bẹẹ ni ibajẹ a maa lekun ninu rẹ.

8- Wi pe ẹri n bẹ ninu rẹ lori ọrọ ti wọn gba wa lati ọdọ awọn asiwaju-rere pe: Dajudaju adadaalẹ ni okunfa aigbagbọ; ati pe esu nifẹ si i ju ẹsẹ lọ, nitori pe eniyan a maa ronupiwada kuro nidi ẹsẹ, yatọ si adadaalẹ t'o se pe eniyan ki i ronupiwada kuro nidi rẹ.

9- Mimọ nipa esu latara ohun ti adadaalẹ maa n pada jasi, koda ki o se wi pe ero ẹni ti o se e dara.

10- Mimọ nipa ofin ti o gbooro, eyi ti i se kikọ fun ni lati tayọ ala, ati mimọ ohun ti i maa n pada jasi.

11- Aburu ti n bẹ ninu sise atipo sori saare nitori atise isẹ-rere kan nibẹ.

12- Mimọ nipa kikọ awọn ere fun ni, ati ọgbọn ti n bẹ ninu kikasẹ wọn kuro nilẹ.

13- Mimọ nipa bi ọrọ itan yii ti tobi to, ati bi a ti se ni bukata ti o lagbara si i, t'ohun ti wi pe nse ni awọn eniyan sun asungbagbera nipa rẹ.

14- Eleyii jẹ -ohun ti o ya ni lenu ju ninu awọn nnkan iyanu-: Kika ti awọn aladadaalẹ n ka isẹlẹ yii ninu awọn tira Tafsiri ati ti Hadeeth gbogbo, ati bi wọn ti se mọ itumọ ọrọ ti wọn n ka naa, ati bi Ọlọhun ti fi gaga si aarin awọn ati awọn ọkan wọn; titi wọn fi ni adisọkan wi pe ohun ti awọn ijọ Nuuha se ni eyi t'o lola ju ninu awọn ijọsin, ti won si ni adisọkan wi pe ohun ti Ọlọhun ati Ojisẹ Rẹ kọ ni aigbagbọ ti i maa n sọ ẹjẹ ati owo -ẹni- di ẹtọ.

15- Sise afihan wi pe ki i se nnkan kan ni wọn n fẹ yatọ si isipẹ.

16- Ero wọn ni wi pe eleyii naa ni ohun ti awọn olumọ ti wọn ya awọn aworan naa gba lero -pẹlu gbigbẹ wọn-.

17- Alaye nla ti o wa ninu ọrọ Ojisẹ Ọlọhun t'o ni: «Ẹ ma se maa royin mi ni arofọ gẹgẹ bi awọn alagbelebu "Nasaara" ti royin ọmọ Maryam [Anabi Isa] larofọ ». Ikẹ ati alaafia Ọlọhun k'o maa ba Anabi wa, o jisẹ ni isẹ ti o han gbangbaa.

18- Isiti ti o se fun wa nipa iparun awọn alaseboro ati awọn alasọboro.

19- Sise afihan kedere wi pe wọn kò jọsin fun awọn ere naa afi lẹyin igba ti wọn ti gbagbe imọ, tori naa alaye n bẹ ninu eleyii nipa mimọ agbega ti o wa fun bibẹ imọ ati inira ti n bẹ pẹlu aisi rẹ.

20- Wi pe ohun ti i maa n fa aisi imọ ni iku awọn olumọ.

**Ori -ogun-:**

## OHUN TI O WA NIPA LILE-KOKO MỌ ẸNI TI N JỌSIN FUN ỌLỌHUN ỌBA NIDI SAARE ẸNI-RERE KAN; NJẸ BAWO NI ỌRỌ IBA TI RI TI O BA SE WI PE SINSIN L'O N SIN IN !!

Ẹgbawa-ọrọ wa ninu Saheeh, lati ọdọ Aaishah, "ki Ọlọhun O yọnu si i", pe: « Ummu Salamah sọ fun Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" nipa soosi kan ti o ri ni ilẹ Habasha -Ethiopia- ati awọn aworan ti o wa ninu rẹ; l'Ojisẹ Ọlọhun ba ni:

« أولئك إذا مات فيهم الرجل الصالح أو العبد الصالح بنوا على قبره مسجدا وصوروا فيه تلك الصور، أولئك شرار الخلق عند الله ».

« Awọn wọnyun -ni awọn ti o se pe- nigba ti ẹni-rere tabi ẹru-rere ba salaisi ninu wọn, wọn a kọ ibujọsin kan le ori saare rẹ, wọn a si ya awọn aworan wọnyun si i lara; awọn wọnyun ni awọn ẹni-buburu ju ninu awọn ẹda lọdọ Ọlọhun ». Adanwo meji ni awọn wọnyi ko papọ: adanwo awọn saare, ati adanwo awọn ere.

Bakan naa Bukhari ati Muslim tun gbe ẹgbawa-ọrọ jade lati ọdọ Aaisha, "ki Ọlọhun O yọnu si i", pe: « Nigba ti Malaika iku sọ kalẹ wa ba Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", o bẹrẹ si i fi asọ wuulu rẹ kan le oju rẹ, nigba ti o ba si di pe o

mu ki ọna mimi o di mọ ọn, yoo si i kuro ni oju rẹ, inu ipo yii l'o wa ti o fi sọ bayii pe:

« لعنة الله على اليهود والنصارى، اتَّخـــذوا قبـــور أنبيائـــهم مساجد ».

« Ọlọhun ki O sẹbi le awọn Yahuudi ati awọn Nasaara, wọn sọ awọn saare awọn Anabi wọn di awọn ibujọsin ». O n se ikilọ -fun awọn ijọ rẹ pe ki wọn ò ma se se iru- ohun ti wọn se; ti kò ba si ti ikilọ yii ni nse ni wọn o ba gbe saare rẹ yọ sita gbangbaa, sugbọn Anabi n bẹru [tabi ki o jẹ pe awọn Sahaabe rẹ lẹru n ba] pe ki awọn eniyan o maa sọ ọ di ibujọsin ». Bukhari ati Muslim l'o gbe e jade.

Muslim gbe ẹgbawa-ọrọ jade lati ọdọ Jundub ọmọ Abdullah, "ki Ọlọhun O yọnu si i", o ni: Mo gbọ ti Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", n sọ bayii siwaju ki o too ku pẹlu oru marun un pe:

« إني أبرأ إلى الله أن يكون لي منكم خليل، فإن الله قد اتَّخذني خليلا كما اتخذ إبراهيم خليلا، ولو كنت متخذا مـــن أمـــتي خليلا لأتَّخذت أبابكر خليلا، ألا وإن من كان قبلكم كـــانوا يتخذون قبور أنبيائهم مساجد، ألا فلا تتخذوا القبور مساجد، فإني أنهاكم عن ذلك ».

« Dajudaju Emi n mọpa-mọsẹ kuro nibi mumu ẹnikan ninu yin ni ẹni ti mo nifẹ si de gongo "Khaleeli", dajudaju Ọlọhun si ti se mi ni Khaleeli Rẹ, gẹgẹ bi O ti se Anabi Ibrahim ni Khaleeli Rẹ, iba se pe mo jẹ ẹni ti yoo mu ẹnikan ninu ijọ mi ni khaleeli ni; nse ni n o ba mu Abubakar ni khaleeli mi, ẹ tẹti ẹ gbọ, dajudaju awọn ti wọn siwaju yin a maa sọ awọn saare awọn anabi wọn di ibujọsin, ẹ tẹti ẹ gbọ, ẹ kò gbọdọ se awọn saare ni ibujọsin rara; dajudaju mo n kọ fun yin lati se bẹẹ ».

Dajudaju Ojisẹ Ọlọhun kọ fun ni lati se bẹẹ ni igbẹyin aye rẹ, ati pe nigba ti n pọkaku lọwọ gan-an o sẹbi le ẹni ti o ba se e; bẹẹ ni irun kiki nidi awọn saare naa n bẹ ninu sisọ wọn di ibujọsin, koda ki o se pe wọn kò kọ ọ ni Masalasi, eyi ni itumọ ọrọ rẹ t'o ni: « O n bẹru pe ki awọn eniyan o maa sọ ọ di ibujọsin »; tori pe o daju pe awọn Sahaabe kò jẹ kọ Masalasi yi saare Anabi ka, bẹẹ ni gbogbo aye ti eniyan ba gbero lati kirun ti di Masalasi, ati pe gbogbo aye ti eniyan ti maa n kirun Masalasi ni n jẹ, gẹgẹ bi Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" ti sọ pe:

« جعلت لي الأرض مسجدا وطهوراً ».

« Ọlọhun se ilẹ ni ibujọsin "Masalasi" fun mi, ati ohun ti o mọ ti i si maa n mọ nnkan miiran ».

Ahmad gbe ẹgbawa-ọrọ jade gba ọna kan ti o dara, lati ọdọ Ibn Mas'uud, "ki Ọlọhun O yọnu si i", lati ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" pe:

« إن من شرار الناس من تدركهم الساعة وهم أحياء، والذين يتخذون القبور مساجد ». رواه أبو حاتم في صحيحه.

« Dajudaju awọn ti igbende yoo de wa ba wọn laaye, ati awọn ti wọn maa n mu awọn saare ni ibujọsin n bẹ ninu awọn ti wọn jẹ ẹni-ibu ju ninu awọn eniyan ». Abu Haatim l'o gbe e jade ninu Saheeh rẹ.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Ohun ti Ojisẹ Ọlọhun wi nipa ẹni ti o kọ Masalasi kan ti wọn yoo ti maa sin Ọlọhun sidi saare ẹni-rere kan, koda ki o jẹ pe aniyan ẹni ti o se bẹẹ dara.
2- Kikọ awọn ere fun ni, ati lile-koko lori eleyii.
3- Wiwoye si lile-koko Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" lori eleyii, ati bi o ti salaye eleyii fun wọn tẹlẹ ri, lẹyin naa ki o too di pe o ku pẹlu oru marun un, o tun wi ohun ti o wi, bakan naa nigba ti n tun n pọkaku lọwọ, kò sẹ ẹ mọ lori eyi ti o ti wi saaju.
4- Kikọ ti o kọ fun wa lati se bẹẹ nidi saare rẹ, siwaju ki saare rẹ o to maa bẹ.
5- Wi pe sise bẹẹ n bẹ ninu ilana awọn Yahuudi ati awọn Nasaara nidi saare awọn anabi wọn.
6- Sisẹ ti o sẹbi le wọn lori nitori eleyii.

7- Wi pe ohun ti o gba lero ni sise ikilọ fun wa pe a kò gbọdọ se bẹẹ nidi saare oun.
8- Idi ti wọn kò fi gbe saare rẹ sita gbangbaa.
9- Itumọ sisọ awọn saare di ibujọsin "Masalasi".
10- Wi pe Anabi pa awọn ti wọn sọ awọn saare di ibujọsin pọ pẹlu awọn ti igbende yoo de ba wọn laaye, o fi eleyii salaye ohun t'o jẹ okunfa isẹbọ si Ọlọhun siwaju ki o to di pe o sẹlẹ, ati ibi ti i pari si -lẹyin igbati o ba sẹlẹ-.
11- Sisọ ti Anabi sọ eleyii ninu idanilẹkọ rẹ siwaju ki o too ku pẹlu oru marun un jẹ ibawi fun awọn ijọ meji ti wọn jẹ ẹni-ibu ju ninu awọn aladadaalẹ: awọn **Raafidah** -Shii'ah- ati awọn **Jahmiyyah** -awọn alagbari-irọ awọn ti wọn fun agbari wọn ni ajulọ lori ọrọ Ọlọhun ati Ojisẹ Rẹ-, koda apa kan ninu awọn olumọ yọ awọn ijọ mejeeji yii kuro ninu ijọ mejilelaadọrin [ti o sẹku ninu mẹtalelaadọrin ti Anabi wa ni ijọ oun yoo pin si], nitori pe awọn **Raafidah** -Shii'ah- ni wọn se okunfa bibẹrẹ isẹbọ si Ọlọhun ati jijọsin fun awọn saare; ati pe awọn ni akọkọ ẹni ti o kọ awọn Masalasi le awọn saare lori.
12- Ohun ti o se Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" nipa isoro ipọkaku.
13- Ohun ti Ọlọhun fi se apọnle fun Anabi wa nipa sise e ni **Khaleeli** Rẹ.
14- Sise afihan wi pe ipo jijẹ **Khaleeli** -ifẹ t'o de gongo- ju ipo ifẹ lasan lọ.

15- Sise afihan wi pe Abubakar Al-Siddiq l’o lọla ju ninu awọn Sahaabe.

16- Itọka si wi pe yoo jẹ Khaleefah -arole- rẹ.

## Ori -kọkanlelogun-:

## OHUN TI O WA NIPA WI PE GBIGBE AWỌN SAARE AWỌN ẸNI-RERE TAYỌ ALA A MAA SỌ WỌN DI AWỌN OOSA TI WỌN N SIN LẸYIN ỌLỌHUN

Maalik gbe ẹgbawa-ọrọ jade ninu Muwatta, pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", sọ pe:

« اللهم لا تجعل قبري وثنا يعبد، اشتد غضب الله على قوم اتخذوا قبور أنبيائهم مساجد ».

« Ọlọhun ma se saare mi ni oosa ti wọn yoo maa sin; ibinu Ọlọhun le koko lori awọn ijọ kan ti wọn sọ awọn saare awọn anabi wọn di awọn ibujọsin ».

Ibn Jareer gbe ẹgbawa-ọrọ jade gbọna tiẹ, lati ọdọ Sufyaan Ibn Mansuur, lati ọdọ Mujaahid, [nipa ọrọ Ọlọhun t'o ni]:

﴿ أفرأيتم اللات والعزى ﴾. سورة النجم: ١٩.

« Njẹ ẹ o wa ri -oosa- Laata ati -oosa- Uzzaa ». [Al-Qur'aani, Suuratu n-Najm: 19]. O ni: Laata jẹ ẹnikan ti i maa n po elubọ alukama pọ mọ ọra "As-Suwaiq" fun wọn, kete ti o ku ni wọn ba koraro sidi saare rẹ.

Bẹẹ naa ni Abu Al-Jawzaa naa sọ ninu ohun ti o gba wa lati ọdọ Ibn Abbas, pe: Laata a maa po elubọ alukama pọ mọ ọra fun awọn alalaaji.

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Ibn Abbas, "ki Ọlọhun O yọnu si awọn mejeeji", pe:

« لعن رسول الله ﷺ زائرات القبور، والمتخذين عليها المساجد

والسرج ». رواه أهل السنن.

« Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sẹbi le awọn obinrin ti n se abẹwo awọn saare, ati awọn ti wọn sọ awọn saare di ibujọsin, ati awọn ti wọn n tan awọn atupa si awọn saare ». Awọn Oni- tira-Sunna l'o gbe e jade.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Itumọ awọn oosa.

2- Itumọ ijọsin.

3- Wi pe Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" kò wa isadi afi nibi ohun ti n bẹru sisẹlẹ rẹ.

4- Pipa ti o pa sisọ awọn saare awọn anabi di awọn ibujọsin pọ pẹlu eleyii.

5- Sisọ nipa lile-koko ibinu lati ọdọ Ọlọhun.

6- Eyi n bẹ ninu eyi t'o pataki ju ninu awọn ẹkọ wọnyi: Mimọ nipa iroyin jijọsin fun Laata eyi ti i se ọkan ninu awọn oosa ti o tobi ju.

7- Mimọ wi pe saare ọkunrin-rere kan ni i se.

8- Wi pe orukọ ẹni ti o wa ninu saare naa ni n jẹ bẹẹ, ati sisọ itumọ orukọ naa.

9- Sisẹbi ti Anabi sẹbi le awọn obinrin ti wọn n bẹ awọn saare wo.

10- Sisẹbi ti o sẹbi le ẹni ti o tan atupa si awọn saare.

## Ori -kejilelogun-:

## OHUN TI O WA NIPA SISỌ TI ANABI SỌ AWỌN AYIKA SISE ỌLỌHUN LAASO NINU IJỌSIN "AT-TAWHEED" ATI DIDI TI O DI GBOGBO ỌNA TI I GBE NI LỌ SIDI ISẸBỌ

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ لقد جاءكم رسول من أنفسكم عزيز عليه ما عنتم حريص عليكم بالمؤمنين رءوف رحيم ﴾. [سورة التوبة: ١٢٨].

« Dajudaju ojisẹ kan ti wa ba yin lati inu yin ohun ti yoo ni yin lara a maa le koko lara rẹ, o jẹ olusojukokoro lori yin [lati fi yin mọna], alaanu onikẹ si ni fun awọn olugbagbọ-ododo ». [Al-Qur'aani, Suuratu t-Tawbah: 128].

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Abu Hurairah "ki Ọlọhun O yọnu si i" o ni: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« لا تجعلوا بيوتكم قبورا، ولا تجعلوا قبري عيدا، وصلوا علي فإن صلاتكم تبلغني حيث كنتم ». رواه أبو داود بإسناد حسن، ورواته ثقات.

« Ẹ ma se sọ awọn ile yin di saare, ẹ si ma se sọ saare mi di ọdun, ẹ si maa se asalaatu fun mi, tori pe dajudaju asalaatu yin ti ẹ ba n se yoo maa wa ba mi nibikibi ti ẹ ba wa ». Abu Da`uud l'o gbe e jade, ọna t'o gba wa si dara, ati pe ẹni-ifọkantan l'awọn t'o gba a wa.

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Ali ọmọ Al-Husain "ki Ọlọhun O yọnu si i" wi pe: O ri ọkunrin kan ti i

maa n lọ sibi alaafo kan ti o wa nibi saare Anabi “ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a”, a si maa wọ ibẹ lati sadua, o si kọ fun un [lati maa se bẹẹ] ».

O tun sọ pe: Ẹ tẹti ki n sọrọ kan ti mo gbọ lọdọ baba mi fun yin, eyi ti oun naa gbọ lati ọdọ baba-baba mi lati ọdọ Ojisẹ Ọlọhun “ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a” pe o ni:

« لا تتخذوا قبْري عيدا، ولا بيوتكم قبورا، وصلوا علي، فإن تسليمكم يبلغني حيث كنتم ». رواه في المختارة.

« E ma sọ saare mi di ọdun, ẹ si ma se sọ awọn ile yin di saare, ẹ si maa se asalaatu fun mi, nitori pe dajudaju kiki ti ẹ ba n ki mi yoo maa wa ba mi nibikibi ti ẹ ba wa ». Oni-tira Al-Mukhtaarah l'o gbe e jade.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye aayah Suurah Baraa'ah.
2- Lile ti o le awọn ijọ rẹ jinna si ẹnu-ala yii ni paapaa lile-jinna.
3- Sisọ nipa ojukokoro rẹ lori wa, ati nipa aanu ati ikẹ rẹ.
4- Kikọ ti o kọ ki eniyan o se abẹwo saare rẹ gba ọna kan ti oluwaarẹ sa lẹsa, t'ohun ti wi pe bibẹ ẹ wo n bẹ ninu awọn isẹ ti o lọla ju.
5- Kikọ ti o kọ mimaa se abẹwo naa lọpọlọpọ.
6- Sise ti o se ni lojukokoro lati maa kirun Naafila ninu ile wa.

7- Wi pe o jẹ ohun ti o fi ẹsẹ rinlẹ lọdọ wọn pe eniyan kò gbọdọ kirun ni awọn oritẹ.

8- Idi eleyii ni pe asalaatu eniyan ati salama -kiki- rẹ yoo maa ba a ko ba se wi pe oluwarẹ jinna, nitori naa kò si bukata kan lọ sidi ohun ti ẹni ti o fẹ lati sun mọ ọn n ro.

9- Wi pe wọn yoo maa gbe asalaatu ati kiki ti awọn ijọ rẹ ba n ki i han an ninu isẹmi saare.

## Ori -kẹtalelogun-:

## OHUN TI O WA NIPA WI PE APA KAN NINU IJỌ YII O MAA JỌSIN FUN AWỌN OOSA

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ ألم تر إلى الذين أوتوا نصيبا من الكتاب يؤمنون بالجبت والطاغوت ويقولون للذين كفروا هؤلاء أهدى من الذين آمنوا سبيلا ﴾. [سورة النساء: ٥١].

« Njẹ iwọ kò wa ri awọn ẹni ti a fun ni ipin kan ninu tira ti wọn ni igbagbọ si oosa ati esu, ti wọn si n sọ fun awọn alaigbagbọ pe: Awọn wọnyi mọna ju awọn olugbagbọ-ododo lọ bi? ». [Al-Qur'aani, Suuratu n-Nisaa'i: 51].

Ọlọhun Ọba t'O ga tun sọ pe:

﴿ قل هل أنبئكم بشر من ذلك مثوبة عند الله من لعنه الله وغضب عليه وجعل منهم القردة والخنازير وعبد الطاغوت ﴾. [سورة المائدة: ٦٠].

« Sọ pe: Njẹ ẹ o yoo wa jẹ ki n fun yin niro nipa awọn ti ẹsan wọn buru ju eleyii lọ ni ọdọ Ọlọhun bi?; ẹni ti Ọlọhun le jinna kuro ninu ikẹ Rẹ, ti O si binu si i, ti O si sọ wọn di ọbọ ati ẹlẹdẹ, ti o si n sin esu ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Maa'idah: 60].

Ọlọhun Ọba t'O ga tun sọ pe:

﴿ قال الذين غلبوا على أمرهم لنتخذن عليهم مسجداً ﴾. [سورة الكهف: ٢١].

« Awọn ti wọn bori lori ọrọ wọn wi pe: A bura pe dajudaju awa yoo kọ ibujọsin "Masalasi" kan le wọn lori ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Kahf: 21].

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Abu Sai'eed "ki Ọlọhun O yọnu si i" wi pe Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« لتتبعن سنن من كان قبلكم، حذو القذة بالقذة حتى لو دخلوا جحر ضب لدخلتموه. قالوا: يا رسول الله، اليهود والنصارى؟، قال: فمن ».

« Mo bura pe dajudaju ẹ o maa tẹle oju-ọna awọn ti wọn siwaju yin, ni odiwọn iyẹ ara ọfa kan si iyẹ ara ọfa miiran, debi wi pe ti wọn ba fi le wọ iho lamurin dajudaju ẹyin naa iba wọ ọ. Won ni: Irẹ Ojisẹ Ọlọhun, se awọn Yahuudi ati Nasaara ni?; o ni: Ta ni ko ba tun se? ». Bukhari ati Muslim l'o gbe e jade.

Muslim gbe ẹgbawa-ọrọ jade lati ọdọ Thawbaan "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« إن الله زوى لِي الأرض، فرأيت مشارقها ومغاربها، وإن أمتي سيبلغ ملكها ما زوي لي منها، وأعطيت الكنزين الأحمر

والأبيض، وإني سألت ربي لأمتي أن لا يهلكها بسنة بعامـــــة، وأن لا يسلط عليهم عدوا من ســــوى أنفســـهم فيســتبيح بيضتهم، وإن ربي قال: يا محمد، إني إذا قضيت قضاء فإنــه لا يرد، وإني أعطيتك لأمتك أن لا أهلكهم بسنة بعامـــة، وأن لا أسلط عليهم عدوا من سوى أنفسهم فيستبيح بيضتهم، ولـــو اجتمع عليهم من بأقطارها، حتى يكون بعضهم يهلك بعضـــا ويسبي بعضهم بعضا ».

« Dajudaju Ọlọhun ka ilẹ ko fun mi, mo si ri awọn ibula oorun rẹ ati awọn ibuwọ rẹ, ati pe dajudaju ijọba ijọ mi yoo de ibi ti wọn kako fun mi ninu rẹ, a si fun mi ni pẹpẹ ọrọ meji pupa ati funfun, bẹẹ ni mo tọrọ ni ọdọ Oluwa mi fun ijọ mi pe ki O ma se fi ajakari iyan pa wọn run lapapọ, ki O ma si se dẹ ọta kan ti kò ni i jẹ ara wọn si wọn, ki o wa tipasẹ bẹẹ pa ọpọlọpọ wọn; ati pe dajudaju Oluwa mi sọ pe: Irẹ Muhammad, dajudaju ti Emi ba se idajọ kan [idajọ naa] kò se e da pada, ati pe dajudaju Mo ti gba adua rẹ fun awọn ijọ rẹ pe N kò ni I fi ajakari iyan pa wọn run lapapọ, bẹẹ ni N kò ni I dẹ ọta kan ti kò ni i jẹ ara wọn si wọn, ki o tipasẹ bẹẹ pa ọpọlọpọ wọn, ati pe bi gbogbo awọn ti n bẹ ninu awọn origun ilẹ ba pe le wọn lori -N kò ni I fun wọn se-; titi ti yoo fi jẹ

wi pe apa kan ninu wọn -iyẹn awọn ijọ Anabi- ni yoo maa pa omiran [ninu wọn], ti apa kan ninu wọn yoo si maa mu omiran [ninu wọn] lẹrugun ».

Al-Barqaaniyyu naa gbe e jade ninu Saheeh rẹ pẹlu afikun pe:

« وإنما أخاف على أمتي الأئمة المضلين، وإذا وقع عليهم السيف لم يرفع إلى يوم القيامة، ولا تقوم الساعة حتى يلحق حي من أمتي بالمشركين، وحتى تعبد فئام من أمتي الأوثان، وأنه سيكون في أمتّي كذابون ثلاثون كلهم يزعم أنه نبي وأنا خاتم النبيين، لا نبي بعدي، ولا تزال طائفة من أمتي على الحق منصورة لا يضرهم من خذلهم ولا من خالفهم حتى يأتي أمر الله تبارك وتعالى ».

« Ohun ti mo kan n bẹru lori awọn ijọ mi ni awọn asiwaju ti wọn jẹ asinilọna, bẹẹ ni nigba ti ida ba re lu awọn ijọ mi lori, kò ni i si kuro lori wọn titi di ọjọ igbende, ati pe igbende naa kò ni i de titi ti iran kan ninu ijọ mi yoo fi dara pọ mọ awọn ọsẹbọ, ati ti ogunlọgọ eniyan ninu ijọ mi yoo si fi maa sin awọn oosa, ati pe dajudaju awọn ọgbọn opurọ kan yoo bẹẹ ninu ijọ mi, kaluku wọn ni yoo maa parọ wi pe anabi kan ni oun, bẹẹ ni emi ni opin awọn anabi, kò si anabi kan rara lẹyin mi, ati pe awọn kan ninu ijọ mi

kò ni i yee jẹ ẹni-aranse lori ododo, ẹni t'o win wọn danu ati ẹni t'o tapa si wọn kò ni i le e ni wọn lara rara, titi ti asẹ Ọlọhun Ọba ibukun ati giga ni fun Un yoo fi de ».

**Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ**

1- Alaye aayah Suuratu n-Nisaa'i.

2- Alaye aayah Suuratu l-Maa'idah.

3- Alaye aayah Suuratu l-kahf.

4- Oun l'o pataki ju ninu rẹ: Ki ni itumọ gbigba oosa ati esu gbọ nibi?, njẹ adisọkan wa ni bi, tabi gbigba fun awọn ti wọn n sin wọn pẹlu kikorira awọn nnkan ti wọn n sin naa, ati mimọ pe ohun ti kò dara ni wọn n se ni bi?.

5- Ọrọ ti wọn sọ pe: Dajudaju awọn alaigbagbọ -ti wọn mọ wi pe alaigbagbọ ni won i se- mọna ju awọn olugbagbọ-ododo lọ.

6- Oun ni a gba lero pẹlu akọle ẹkọ yii: Wi pe kò si ani-ani pe nnkan yii o sẹlẹ ninu ijọ yii gẹgẹ bi o ti wa ninu ẹgbawa-ọrọ Abu Sai'eed.

7- Sisọ ti Anabi sọ kedere pe: Ibọrisa yoo sẹlẹ ninu ijọ yii gbọwọ ọgọọrọ eniyan.

8- Ohun ti o ya ni lẹnu ju ni jijade ẹni ti n pera rẹ l'anabi bii -ọkunrin kan ti n jẹ- Al-Mukhtaar t'ohun ti wiwi ti n wi awọn gbolohun ijẹri mejeeji [ASH`HADU AN LAA ILAAHA ILLA -L-LAAH WA ASH`HADU ANNA MUHAMMADAN RASUULU -L-LAAH] lẹnu; ati sisọ t'o n sọ ni gbangba pe ọkan ninu ijọ yii ni oun jẹ, ati

pe ododo ni Ojisẹ Ọlọhun i se, ododo naa si ni Al-Qur'aani, ni Al-Qur'aani t'o se pe o wa ninu rẹ pe opin awọn anabi ni Muhammad, sibẹsibẹ o gba gbogbo nnkan wọnyi gbọ pẹlu atako t'o han kedere [ti n bẹ laarin wọn ati pipera rẹ lanabi]; Al-Mukhtaar [ti o pera rẹ lanabi yii] jade ni igbẹyin aye awọn Sahaabe, ọpọ yanturu awọn eniyan l'o si tẹle e.

9- Iro-idunnu nipa wi pe ododo kò ni i kasẹ kuro nilẹ lakatan, gẹgẹ bi o ti se kasẹ kuro nigba ti o ti rekọja, sugbọn nse ni awọn kan kò ni i yee maa bẹ lori rẹ.

10- Ohun ami nla ni wi pe t'ohun ti aipọ awọn ẹni-aranse lori ododo naa, ẹni t'o win wọn danu tabi ẹni t'o tako wọn kò ni i le e ni wọn lara rara.

11- Wi pe majẹmu naa yoo maa bẹ titi ti ọjọ igbende yoo fi de.

12- Awọn ami nlanla ti o wa ninu rẹ: Gẹgẹ bi iroyin ti Ojisẹ Ọlọhun fun wa pe Ọlọhun ka ibula oorun ati ibuwọ rẹ ko fun oun, o si fun ni niro nipa itumọ eleyii, o si sẹlẹ gẹgẹ bi o ti fun ni niro, yatọ si arewa ati gusu; ati iro ti o fun ni pe Ọlọhun fun oun ni pẹpẹ ọrọ meji, ati iro ti o fun ni pe Ọlọhun gba meji ninu ohun ti oun tọrọ fun ijọ oun, ati iro ti o fun ni pe Ọlọhun kò fun oun ni ẹlẹẹkẹta, ati iro wi pe ida yoo subu le -ijọ oun lori-, ati pe ti o ba subu lu wọn kò ni i si kuro lori wọn mọ, ati iro ti o fun ni pe apa kan wọn yoo maa pa omiran, apa kan wọn yoo si maa mu omiran lẹrugun, ati ẹru awọn asiwaju ti wọn jẹ

asinilọna ti n ba a lori awọn ijọ rẹ, ati iro ti o fun ni nipa pe awọn ti wọn yoo pera wọn ni anabi yoo yọju ninu ijọ yii, ati iro ti o fun ni pe awọn ẹni-arase yoo sẹku; gbogbo nnkan wọnyi l'o sẹlẹ, gẹgẹ bi o ti fun ni niro, t'ohun ti wi pe gbogbo ọkọọkan ninu wọn l'o jinna pupọ ninu awọn laakaye [pe ki o sẹlẹ bi o ti se fun ni niro pe yoo sẹlẹ].

13- Ibẹru rẹ lori awọn ijọ rẹ mọ lori ti awọn asiwaju ti wọn jẹ asinilọna.

14- Itaniji lori itumọ jijọsin fun awọn oosa.

## Ori -kẹrinlelogun-:

## OHUN TI O WA NIPA IDAN

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ ولقد علموا لمن اشتراه ما له في الآخرة من خلاق ﴾. [سورة البقرة: ١٠٢].

« Ati pe dajudaju wọn mọ daju pe ẹnikẹni ti o ba ra a -idan- kò si ipin rere kan fun un ni ọjọ ikẹyin ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Baqarah: 102].

﴿ يؤمنون بالجبت والطاغوت ﴾. [سورة النساء: ٥١].

« Wọn ni igbagbọ si idan "Al-Jibt" ati esu "At-Taaguut" ». [Al-Qur'aani, Suuratu n-Nisaa'i: 51].

Umar "ki Ọlọhun O yọnu si i" sọ pe: « **Al-Jibt** ni: Idan; **At-Taaguut** si ni: Esu ».

Jaabir "ki Ọlọhun O yọnu si i" sọ pe: « Awọn **Taaguut** ni: Awọn alagbegba kan ti esu maa n sọ kalẹ le wọn lori, ọkan ninu wọn n bẹ ninu iran kọọkan ».

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Abu Hurairah "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« اجتنبوا السبع الموبقات. قالوا: يا رسول الله، وما هن؟، قال: الشرك بالله، والسحر، وقتل النفس التي حرم الله إلا بالحق، وأكل الربا، وأكل مال اليتيم، والتولي يوم الزحف، وقذف المحصنات الغافلات المؤمنات ».

« Ẹ jinna si awọn nnkan meje ti i maa ko iparun ba ni. Wọn ni: Irẹ Ojisẹ Ọlọhun, ki ni awọn nnkan naa?, o ni: Sise ẹbọ si Ọlọhun, ati idan, ati pipa ẹmi ti Ọlọhun se pipa rẹ ni eewọ afi pẹlu ododo, ati jijẹ owo-ele [Ribaa], ati jijẹ owo ọmọ-orukan, ati sisa kuro l'oju ogun, ati piparọ sina sise mọ awọn obinrin ti wọn jẹ olusọ-abẹ wọn, awọn ti wọn mọpa-mọsẹ kuro nidi sise ibajẹ, ti wọn si jẹ olugbagbọ-ododo ».

Ẹgbawa-ọrọ tun wa lati ọdọ Jundub, lati ọdọ Anabi, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" pe:

« حد الساحر ضربه بالسيف ». رواه الترمذي، وقال: الصحيح أنه موقوف.

« Idajọ opidan ni ki a fi ida bẹ ẹ -lori- ». Tirmidziyyu l'o gbe e jade, o si sọ pe: Eyi t'o dọgba ju ni pe ọrọ Sahaabe ni.

O wa ninu Saheeh Bukhari, lati ọdọ Bajaalah ọmọ Abdah, o ni: Umar ọmọ Khataab "ki Ọlọhun O yọnu si i" kọ iwe wi pe: « Ẹ pa gbogbo opidan-kunrin ati opidan-binrin. O ni: Nitori naa a pa awọn opidan mẹta ».

Ẹgbawa-ọrọ ti o gun rege tun wa lati ọdọ -iya-nla wa- Hafsah, "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe: « O pasẹ pe ki wọn o pa ẹru-binrin rẹ kan ti o sa si i, wọn si pa a ».

Bakan naa iru rẹ tun gun rege lati ọdọ Jundub.

Imam Ahmad sọ pe: iru idajọ yii wa lati ọdọ mẹta ninu awọn Sahaabe Anabi, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a".

## Awọn ohun ayẹwo wa ninu rẹ

1- Alaye aayah Suuratu l-Baqarah.

2- Alaye aayah Suuratu n-Nisaai.

3- Itumọ **Al-Jibt** ati **At-Taaguut**, ati iyatọ ti o wa laarin mejeeji.

4- Wi pe **Taaguut** le jẹ ọkan ninu awọn alujannu, o si le jẹ ọkan ninu awọn eniyan.

5- Mimọ awọn nnkan meje ti i maa ko iparun ba eniyan, eyi ti a se adayanri wọn pe eniyan kò gbọdọ se wọn.

6- Wi pe opidan o di alaigbagbọ.

7- Wi pe pipa ni idajọ rẹ, ati pe a ki yoo tọrọ lọdọ rẹ pe ki o ronupiwada rara.

8- Wi pe ti idan pipa ba n bẹ laarin awọn Musulumi laye Umar; bawo ni igba ti o tẹle tiẹ o ba ti ri?.

## Ori -keedogbọn-:

## ALAYE DIẸ NINU AWỌN ORISIRISI IDAN

Imam Ahmad ni: Muhammad ọmọ Ja'afar sọ fun wa pe Awf sọ fun wa lati ọdọ Hayyan ọmọ Al-Alaa'i pe Qatan ọmọ Qabeesah sọ fun wa lati ọdọ baba rẹ pe: Oun gbọ ti Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« إن العيافة والطرق والطيرة من الجبت ».

« kike mẹyẹ, ati fifala silẹ -bii titẹ yanrin-, ati nini igbagbọ wi pe riri ẹyẹ kan -tabi nnkan miiran- a maa ko ibi ba eniyan, n bẹ ninu idan "Al-Jibt" ».

Awf sọ pe: « **Iyaafah:** Ni kike mẹyẹ, **Tarq:** Si ni fifa ila silẹ ».

Al-Hasan Al-Basriyyu sọ pe: **Al-Jibt:** Ni ariwo esu. Ọna t'o gba wa gun rege.

Abu Daa'uud ati An-Nasaa'i ati Ibn Hibbaan ninu Saheeh rẹ gbe ẹgbawa-ọrọ kan jade lori eleyii lati ọdọ Anabi "ki ike ati ola Olohun o maa ba a".

Ẹgbawa-ọrọ tun wa lati ọdọ Ibn Abbas, "ki Ọlọhun O yọnu si awọn mejeeji", o ni: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", sọ pe:

« من اقتبس شعبة من النجوم فقد اقتبس شعبة من السحر، زاد ما زاد ». رواه أبو داود، وإسناده جيد.

« Ẹnikẹni ti o ba kọ ipin kan ninu imọ nipa awọn irawọ, dajudaju o ti kọ ipin kan ninu idan, bi imọ-irawọ rẹ ba si ti n lekun naa ni ẹsẹ rẹ yoo maa lekun ». Abu Daa'uud l'o gbe e jade gbọna kan t'o dara.

An-Nasaa'i gbe jade ninu ẹgbawa-ọrọ Abu Hurairah pe:

« من عقد عقدة ثم نفث فيها فقد سحر، ومن سحر فقد أشرك، ومن تعلق شيئا وكل إليه ».

« Ẹnikẹni ti o ba ta nnkan kan ni koko, lẹyin naa ti o fẹ ẹ ni atẹgun t'o dabi itọ tutu sugbọn ti kò ni itọ ninu, dajudaju o ti pidan, ẹnikẹni ti o ba si pidan ti se ẹbọ si Ọlọhun, ati pe ẹnikẹni ti o ba so nnkan kan kọ a o da a da a ».

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Ibn Mas'uud, pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« ألا أنبئكم ما العضة؟، هي النميمة، القالة بين الناس ». رواه مسلم.

« Njẹ ẹ o yoo wa tẹti ki n sọ ki ni n jẹ adapa-irọ fun yin bi?, ohun ni ofofo, atotonu [ati dida rugudu silẹ] laarin awọn eniyan ». Muslim l'o gbe e jade.

Bukhari ati Muslim gbe ẹgbawa-ọrọ jade, lati ọdọ Ibn Umar, "ki Ọlọhun O yọnu si awọn mejeeji" pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« إن من البيان لسحرا ».

« Dajudaju idan n bẹ ninu ki a sọrọ ki a yọ komookun rẹ ».

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Wi pe kike mẹyẹ [ki o le baa fo, ki eniyan o le fi bi yoo ti se fo ro daadaa kan mọ ori ara rẹ], ati fifa ila silẹ -titẹ yanrin-, ati nini igbagbọ wi pe riri ẹyẹ kan [tabi nnkan miiran] a maa ko ibi ba eniyan n bẹ ninu idan.

2- Alaye itumọ awọn nnkan wọnyi.

3- Wi pe orisi kan ninu idan ni imọ nipa awọn irawọ i se.

4- Wi pe tita nnkan kan ni koko ati tutu itọ si i n bẹ ninu idan.

5- Wi pe ofofo naa n bẹ ninu idan.

6- Wi pe apa kan ninu ki a sọrọ k'a yọ komookun rẹ n bẹ ninu idan.

## Ori -kẹrindinlọgbọn-:

## OHUN TI O WA NIPA AWỌN ALAGBEGBA ATI AWỌN TI WỌN FARA JỌ WỌN

Muslim gbe ẹgbawa-ọrọ jade ninu Saheeh rẹ lati ọdọ apa kan ninu awọn iyawo Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" lati ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" pe o ni:

« من أتى عرافاً فسأله عن شيء فصدقه، لم تقبل لـــه صـــلاة أربعين يوما ».

« Ẹnikẹni ti o ba lọ si ọdọ oni-yẹnwo kan, ti o si bi i leere nipa nnkan kan, ti o si gba a gbọ [nipa ohun t'o wi]; irun rẹ kan kò ni i jẹ gbigba fun ogoji ọjọ ».

Ẹgbawa-ọrọ tun wa lati ọdọ Abu Hurairah lati ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" o sọ pe:

« من أتى كاهنا فصدقه بما يقول، فقد كفر بما أنزل على محمد ﷺ ». رواه أبو داود.

« Ẹnikẹni ti o ba lọ si ọdọ alagbegba kan, ti o si gba a gbọ nipa ohun ti o wi, dajudaju o ti se aigbagbọ si ohun ti Ọlọhun sọ kalẹ fun Anabi Muhammad "ikẹ ati ọla Ọlọhun k'o maa ba a" ». Abu-Daa`ud l'o gbe e jade.

Awọn oni-tira-Sunna-mẹrẹẹrin ati Al-Haakim tun gbe ẹgbawa-ọrọ ti Al-Haakim sọ -nipa rẹ- pe o

gun rege lori majemu Bukhari ati Muslim jade lati ọdọ Abu Hurairah pe:

« من أتى عرَّافاً أو كاهنا فصدقه بما يقول، فقد كفر بما أنـــزل على محمد ﷺ ».

« Ẹnikẹni ti o ba lọ si ọdọ oni-yẹnwo kan tabi alagbegba kan, ti o si gba a gbọ nipa ohun ti o wi, dajudaju o ti se aigbagbọ si ohun ti Ọlọhun sọ kalẹ fun Anabi Muhammad "ikẹ ati ọla Ọlọhun k'o maa ba a" ».

Abu Ya`alaa naa gbe iru rẹ jade gba ọna kan ti o dara ninu ọrọ Sahaabe Ibn Mas'uud.

Ẹgbawa-ọrọ tun wa lati ọdọ Imraan ọmọ Husain, lati ọdọ Ojisẹ Ọlọhun "ikẹ ati ọla Ọlọhun k'o maa ba a" pe:

« ليس منا من تطير أو تطير له، أو تكهن أو تكـــهن لـــه، أو سحر أو سحر له، ومن أتى كاهنا فصدقه بما يقول، فقد كفر بما أنزل على محمد ﷺ ». رواه البزار بإسناد جيد.

« Kò si ninu wa ẹnikẹni ti o gbagbọ wi pe riri ẹyẹ kan -tabi nnkan miiran- a maa ko ibi ba eniyan, tabi ti wọn ba a tiran ibi mọ ẹyẹ kan -tabi nnkan miiran-, tabi ẹni ti n se agbegba tabi ti wọn n ba a se agbegba, tabi ẹni ti n pidan tabi ti wọn n ba a pidan, ati pe ẹnikẹni t'o ba lọ si ọdọ alagbegba kan t'o si gba a gbọ nipa ohun t'o wi, dajudaju o ti se aigbagbọ si

ohun ti Ọlọhun sọ kalẹ fun Muhammad, "ikẹ ati ọla Ọlọhun k'o maa ba a" ». Al-Bazzar l'o gbe e jade gba ọna t'o dara.

At-Tabaraaniyyu naa gbe e jade ninu tira rẹ Al-Awsat gba ọna kan t'o dara, ninu ẹgbawa-ọrọ Ibn Abbas, yatọ si ọrọ rẹ t'o ni: « ati pe ẹnikẹni ti o ba lọ si ọdọ ...» titi de opin rẹ.

Al-Bagawi sọ pe: **Al-Arraf** [adifa tabi oni-yẹnwo] ni: Ẹni ti i maa pe oun mọ nipa awọn nnkan gba ara awọn nnkan kan ti yoo se siwaju lati fi sẹri nipa ohun ti wọn ji, ati aye ti nnkan ti o sọnu wa, ati bẹẹ bẹẹ lọ.

Wọn tun ni: Oun ni alagbegba; **alagbegba** si ni: Ẹni ti i maa sọ iroyin nipa nnkan t'o pamọ, ohun ti yoo sẹlẹ ni asiko ti n bọ.

Wọn tun ni: Oun l'ẹni ti maa n royin ohun ti o wa ninu ọkan.

Abu Abbas Ibn Taimiyyah sọ pe: **Al-Arraf** - oni-yẹnwo- jẹ orukọ fun alagbegba, ati aworawọ, ati atẹyanrin, ati awọn miiran ti wọn ri bii ti wọn, ninu awọn ti wọn maa n sọrọ nipa mimọ awọn nnkan gba awọn ọna wọnyi.

Ibn Abbas sọ nipa awọn kan ti wọn maa n kọ [أبجد هـــوز] [**ABAJADA**], ti wọn si maa n wo irawọ pe: N kò ro wi pe ipin rere kan n bẹ fun ẹni t'o ba se bẹẹ lọdọ Ọlọhun.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Wi pe gbigba alagbegba gbọ kò le e papọ pẹlu nini igbagbọ-ododo si Al-Qur'aani.

2- Sisọ oju abẹ niko pe alaigbagbọ ni alagbegba i se.

3- Sisọ nipa ẹni ti wọn se agbegba fun.

4- Sisọ nipa ẹni ti wọn ba a tiran aburu kan mọ ẹyẹ [tabi ohun kohun miiran].

5- Sisọ nipa ẹni ti wọn pidan fun.

6- Sisọ nipa ẹni ti o kọ nipa [أبجد هوز] [**ABAJADA**].

7- Sisọ nipa iyatọ ti o wa laarin alagbegba ati oni-yẹnwo [tabi adifa].

## Ori -kẹtadinlọgbọn-:

## OHUN TI O WA NIPA YIYỌ IDAN KURO LARA ẸNI TI WỌN SA SI

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Jaabir, pe: Wọn bi Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" leere nipa yiyọ idan kuro ni ara ẹni ti wọn dan?. L'o ba sọ pe:

« هي من عمل الشيطان ». رواه أحمد بسند جيد، وأبو داود.

« Sise bẹẹ n bẹ ninu isẹ esu ». Ahmad ati Abu Daa'uud l'o gbe e jade.

Abu Daa'uud sọ pe: Wọn bi Ahmad leere nipa rẹ?, o si dahun pe: Ibn Mas'uud korira gbogbo eleyii.

O wa ninu Saheeh Bukhari lati ọdọ Qataadah, pe: Mo sọ fun Ibn Musayyib pe: Ẹni ti wọn dan, tabi ti wọn mu un ma le ba iyawo rẹ lopọ, njẹ o wa yẹ ki a tu u ka kuro lara rẹ, tabi ki a yọ ọ kuro fun un bi?; o ni: Ko si aburu nibẹ, nitori pe ki i se nnkan miiran ni wọn gba lero pẹlu rẹ ti o ju isera-ẹni-lanfaani lọ, tori naa eyi t'o ba sanfaani [ninu rẹ] wọn ò kọ pe ki a se e.

Wọn gbọrọ wa lati ọdọ Al-Hasan Al-Basriyyu pe: Ẹnikan kò le e yọ idan danu afi opidan.

Ibn Qayyim sọ pe: **Nushrah ni:** Yiyọ idan kuro ni ara ẹni ti wọn sa si, orisi meji si ni:

**Yiyọ ọ kuro pẹlu idan bii rẹ**: Oun ni eyi ti o jẹ ọkan ninu isẹ esu; oun si ni ọrọ Al-Hasan Al-

Basriyyu dale lori, eleyii a si maa waye pẹlu ki ẹni ti yoo yọ idan ati ẹni ti wọn fẹ yọ idan kuro lara rẹ o se itọrẹ fun esu pẹlu ohun t'o nifẹ si lati fi wa oju-rere rẹ, n ni asasi rẹ o ba bajẹ kuro lara ẹni ti o sa si.

**Ẹlẹẹkeji ni**: Yiyọ idan pẹlu adua iwa-isadi, ati awọn adua iwa-isọ, ati pẹlu lilo awọn egboogi, ati sise awọn adua t'o tọ; ohun ti o tọ ni eleyii jẹ.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Kikọ fun ni lati se Nushrah "yiyọ idan kuro lara ẹni ti wọn sa si -pẹlu idan-".

2- Sise iyatọ laarin eyi ti a kọ fun ni lati se, ati eyi ti a se idẹkun fun ni lati se ninu Nushrah "yiyọ idan kuro lara ẹni ti wọn sa si" n bẹ ninu ohun ti yoo maa gban awọn isuju danu.

## Ori -kejidinlọgbọn-:

## OHUN TI O WA NIPA GBIGBA OHUN ASAN LASAN GBỌ "AT-TIYARAH"

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ ألا إنما طائرهم عند الله ولكن أكثرهم لا يعلمون ﴾. [سورة الأعراف: ١٣١].

« Ẹ tẹti ẹ gbọ, ọdọ Ọlọhun ni aburu ti o se wọn ti wa, sugbọn ọpọlọpọ wọn ni kò mọ ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-A'araaf: 131].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ قالوا طائركم معكم ﴾. [سورة يس: ١٩].

« Wọn ni: Aburu ti o se yin n bẹ pẹlu yin ». [Al-Qur'aani, Suuratu Yunus: 19].

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Abu Hurairah "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

» لا عدوى ولا طيرة ولا هامة ولا صفر «. أخرجاه.

« Kò si arun kan ti i maa tika ara rẹ ran, kò si si ẹyẹ kan -tabi nnkan kan- ti riri rẹ maa n mu ki ibi o seyan, ati pe biba owiwi kan si ori ile ẹnikan kò tumọ si pe iku onitọun tabi iku ẹnikan ninu awọn mọlẹbi rẹ ti sunmọ; ati pe kò si aburu kan ti osu Safar maa n gbe koyan ». Bukhari ati Muslim l'o gbe e jade.

Afikun yii n bẹ ninu ẹgbawa-ọrọ ti ọdọ Muslim:

« ولا نوء ولا غول ».

« Ati pe kò si ibusọ irawọ kan ti i rọ ojo fun ni rara, bẹẹ ni ko si iwin kan ti i sọ ni nu ».

Bukhari ati Muslim tun gbe ẹgbawa-ọrọ jade lati ọdọ Anas o ni: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« لا عدوى ولا طيرة ويعجبني الفأل. قالوا: وما الفأل؟؛ قال: الكلمة الطيبة ».

« Kò si arun kan ti i maa tika ara rẹ ran, kò si si ẹyẹ kan -tabi nnkan kan- ti riri rẹ maa n mu ki ibi o seyan, sugbọn Al-Fa'al "ero-rere nipa ohun ti n bọ wu mi". Wọn ni: Ki ni Al-Fa'al?; o ni: Gbolohun t'O dara ».

Abu Daa'uud gbe ẹgbawa-ọrọ jade gba ọna t'o gun rege lati ọdọ Uqbah ọmọ Aamir pe:

« ذكرت الطيرة عند رسول الله ﷺ فقال: أحسنها الفأل ولا ترد مسلما، فإذا رأى أحدكم ما يكره فليقل: اللهم لا يأتي بالحسنات إلا أنت، ولا يدفع السيئات إلا أنت، ولا حول ولا قوة إلا بك ».

« Wọn sọ nipa At-Tiyarah "igbagbọ wi pe riri ẹyẹ -tabi nnkan miiran- a maa ko ibi bayan" lọdọ Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", l'o ba sọ

pe: Eyi t'o dara ju ninu rẹ ni Al-Fa'al "ero-ire nipa ohun ti n bọ"; ati pe At-Tiyarah "igbagbọ wi pe riri ẹyẹ kan -tabi nnkan miiran- a maa ko ibi bayan" yii kò le e da Musulumi pada kuro nibi sise ohun ti o fẹ se, nitori naa nigba ti ẹnikan yin ba ri ohun ti n korira; ki o sọ pe: **[ALLAHUMMA LAA YA'ATEE BI -L-HASANAATI ILLA ANT, WA LAA YADFAU S-SAYYIAATI ILLA ANT, WA LAA HAWLA WA LAA QUWWATA ILLA BI -L-LAH]**. -Itumọ-: Iwọ Ọlọhun kò si ẹnikan ti o le e mu awọn daadaa wa yatọ si Ọ, kò si si ẹnikan ti o le e ti awọn aburu danu yatọ si Ọ, ati pe kò si ọgbọn kan kò si si agbara kan lẹyin Rẹ ».

O tun gbe ẹgbawa-ọrọ jade lati ọdọ Ibn Mas'uud lati ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" pe:

« الطِّيَرَة شرك، الطِّيَرَة شرك، وما منا إلا ... ولكن الله يذهبه بالتوكل ». رواه أبو داود، والترمذي وصححه وجعل آخره من قول ابن مسعود.

« Isẹbọ si Ọlọhun ni nini igbagbọ si wi pe riri ẹyẹ kan -tabi nnkan miiran- a maa ko ibi ba eniyan, isẹbọ si Ọlọhun ni nini igbagbọ si pe riri ẹyẹ kan -tabi nnkan miiran- a maa ko ibi ba eniyan ». -Ibn Mas'uud sọ pe-: Kò si ẹnikan ninu wa afi ki o se pe ...[itiran aburu mẹyẹ tabi mọ nnkan miiran a maa fẹẹ se e], sugbọn ti o se pe Ọlọhun A maa ti i lọ pẹlu biba-Oluwa duro. Abu Daa'uud ati At-Tirmidziyyu l'o gbe e jade; At-

Tirmidziyyu si salaye pe ọrọ Ibn Mas'uud ni: [Kò si ẹnikan ninu wa afi ...] titi de opin rẹ i se.

Ahmad tun gbe jade ninu ẹgbawa-ọrọ Ibn Amr pe:

« من ردته الطيرة عن حاجته فقد أشرك. قالوا: فما كفارة ذلك؟، قال: أن يقول: اللهم لا خير إلا خيرك، ولا طير إلا طيرك، ولا إله غيرك ».

« Ẹnikẹni ti gbigba ohun asan lasan kan gbọ ba da pada kuro nibi sise ohun ti o fẹ lati se, dajudaju o ti se ẹbọ si Ọlọhun. Wọn ni: Njẹ ki ni itanran rẹ?, o ni: Ki o sọ pe: [**ALLAHUMMA LAA KHAIRA ILLA KHAIRUK, WA LAA TAIRA ILLA TAIRUK, WA LAA ILAAHA GAIRUK**] -itumọ-: « Iwọ Ọlọhun, kò si oore kan bi ko se oore Rẹ, kò si si ẹyẹ kan yatọ si ẹyẹ Rẹ, ati pe kò si ọba kan ti o tọ lati fi ododo jọsin fun yatọ si Ọ ».

O tun gbe jade ninu ẹgbawa-ọrọ Al-Fadh'l ọmọ Abbas pe:

« إنما الطيرة ما أمضاك أو ردك ».

« Nnkan kan kọ ni At-Tiyarah -gbigba ohun asan lasan gbọ- ju ohun ti o mu ọ tẹsiwaju tabi ti o da ọ pada sẹyin -kuro nibi sise ohun ti o fẹ se- ».

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Itaniji lori ọrọ Ọlọhun t'o ni:

﴿ ألا إنما طائرهم عند الله ﴾.

« Ẹ tẹti ẹ gbọ, ọdọ Ọlọhun ni aburu ti o se wọn ti wa». Pẹlu ọrọ Rẹ t'o ni:

﴿ قالوا طائركم معكم ﴾.

« Wọn ni: Aburu ti o se yin n bẹ pẹlu yin ».

2- Kikọ wi pe arun a maa ran funra rẹ.

3- Kikọ gbigba ohun asan lasan gbọ.

4- Kikọ wi pe biba owiwi le ori ile eniyan n tọka si pe ọjọ iku rẹ tabi iku ẹni rẹ kan sunmọ nu un.

5- Kikọ wi pe osu Safar a maa se ni ni aburu kan.

6- Wi pe Al-Fa'al "ero-ire nipa ohun ti n bọ" ki i se ara gbigba ohun asan lasan gbọ, ati pe ohun ti a fẹ l'oun i se.

7- Alaye nipa Al-Fa'al "ero-ire nipa ohun ti n bọ".

8- Wi pe ohun ti o ba ru wuyẹ lọkan ninu eleyii pẹlu wi pe eniyan korira ruru wuyẹ rẹ, kò ni i ni ni lara rara, sugbọn Ọlọhun O fi igbẹkẹle Ọlọhun ti i lọ.

9- Sisọ ohun ti ẹni ti o ba ri eleyii yoo wi.

10- Sisọ oju abẹ niko pe isẹbọ si Ọlọhun ni gbigbagbọ pe riri ẹyẹ kan -tabi nnkan miiran- a maa ko ibi ba eniyan i se.

11- Alaye nipa eyi ti o buru ninu At-Tiyarah "gbigba ohun asan gbọ.

## Ori -kọkandinlọgbọn-:

## OHUN TI O WA NIPA WIWORAWỌ

Bukhari sọ ninu Saheeh rẹ pe: Qataadah sọ pe: « Tori nnkan mẹta kan ni Ọlọhun se da awọn irawọ wọnyi: Ki wọn o le baa jẹ ọsọ fun sanma, ati oko lati fi maa sọ awọn esu, ati awọn ami ti wọn yoo maa fi mọna, nitori naa ẹnikẹni ti o ba lero wi pe wọn tun wa fun nnkan miiran ti o yatọ si eleyii se asise, o si sọra rẹ ni ipin nu, o si se ayọnusọ lori ohun ti kò mọ nipa rẹ ».

Harb ni: Qataadah kọ kikọ nipa awọn ibusọ osupa, Ibn Uyainah naa kò si se idẹkun nipa rẹ rara.

Ahmad ati Ishaaq si se idẹkun nipa kikọ nipa awọn ibusọ osupa.

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Abu Musa o ni: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« ثلاثة لا يدخلون الجنة: مدمن الخمر، وقاطع الرحم، ومصدق بالسحر ». رواه أحمد وابن حبان في صحيحه.

« Awọn mẹta kan kò ni i wọ ọgba-idẹra "Al-Janna": Ẹni ti o tẹpẹlẹ mọ oti mumu, ati oluja-okun-ẹbi, ati olugba-idan-gbọ ». Ahmad ati Ibn Hibbaan l'o gbe e jade ninu saheeh rẹ.

### Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Ọgbọn "Hikmah" ti n bẹ ninu dida awọn irawọ.

2- Fifọ esi fun ẹni ti o ba lero miiran ti o yatọ si eyi.

3- Sisọ nipa iyapa-ẹnu ti n bẹ lori kikọ nipa awọn ibusọ awọn irawọ.

4- Ileri-iya fun ẹni ti o ba gba nnkan kan gbọ ninu idan, koda ki o se pe o mọ pe ibajẹ ni.

## Ori -ọgbọn-:

## OHUN TI O WA NIPA FIFI RIRỌ OJO TI SI ỌDỌ AWỌN IBUSỌ AWỌN IRAWỌ

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ وتجعلون رزقكم أنكم تكذبون ﴾. [سورة الواقعة: ٨٢].

« Ẹ si n se [ọpẹ yin] lori ọrọ ti Ọlọhun se fun yin, pe ẹ n purọ ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Waaqi'ah: 82].

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Abu Maalik Al-Ash'ariyyu, "ki Ọlọhun O yonu si i", pe Ojisẹ Olohun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", sọ pe:

« أربع في أمتي من أمر الجاهلية، لا يتركوهن: الفخر بالأحساب، والطعن في الأنساب، والاستسقاء بالنجوم، والنياحة. وقال: النائحة إذا لم تتب قبل موهّا تقام يوم القيامة وعليها سربال من قطران، ودرع من جرب ». رواه مسلم.

« Awọn nnkan mẹrin kan n bẹ lọwọ ijọ mi ninu awọn isesi igba oju-dudu, wọn kò si ni pa wọn ti rara: Sise iyanran pẹlu ọla awọn baba ẹni, ati bubu ẹnu atẹ lu idile onidile, ati sisọ pe awọn irawọ l'o n rọ ojo, ati oku pipe. O ni: Ti obinrin ti o jẹ apoku kò ba ronupiwada siwaju iku rẹ, a o gbe e dide ni ọjọ igbende pẹlu ẹwu ẹpa ti o ni ina lara, ati awọtẹlẹ kuruuna ». Muslim l'o gbe e jade.

Bukhari ati Muslim tun gbe ẹgbawa-ọrọ jade, lati ọdọ Zaid ọmọ Khaalid, “ki Ọlọhun O yọnu si i”, o ni: « Ojisẹ Ọlọhun “ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a” kirun Asuba fun wa ni Al-Hudaibiyyah, lẹyin ojo kan ti o rọ loru; lẹyin igba ti o kirun tan o d’oju kọ awọn eniyan, o si wi pe:

« هل تدرون ماذا قال ربكم؟. قالوا: الله ورسوله أعلم، قال: قال: أصبح من عبادي مؤمن بي وكافر، فأما من قال: مطرنا بفضل الله ورحمته، فذلك مؤمن بي كافر بالكواكب، وأما من قال مطرنا بنوء كذا، وكذا، فذلك كافر بي مؤمن بالكواكب».

« Njẹ ẹ wa mọ ohun ti Oluwa yin wi bi?. Wọn ni: Ọlọhun ati Ojisẹ Re l’o mọ, o ni: O sọ pe: Awọn kan ninu awọn ẹru Mi ji saye [lẹyin ojo yii] l’ẹni t’o gba Mi gbọ, awọn kan ninu wọn si ji saye l’ẹni t’o se aigbagbọ si Mi, tori naa ẹni ti o ba sọ pe: Ọla Ọlọhun ati aanu Rẹ ni ojo fi rọ fun wa, eleyun l’o gba Mi gbọ ti o si se aigbagbọ si awọn irawọ, sugbọn ẹni t’o ba sọ pe: ibusọ irawọ kan bai bai l’o rọjo fun wa, eleyun l’o saigbagbọ si Mi t’o si gba awọn irawọ gbọ ».

Bukhari ati Muslim tun gbe ohun t’o ni iru itumọ yii jade ninu ẹgbawa-ọrọ Ibn Abbas, eyi ti n bẹ ninu rẹ pe: Apa kan wọn sọ pe: Dajudaju ibusọ

irawọ bai bai sọ otitọ; l'Ọlọhun ba sọ awọn aayah wọnyi kalẹ:

﴿ فلا أقسم بمواقع النجوم. وإنه لقسم لو تعلمون عظيم. إنه لقرآن كريم. في كتاب مكنون. لا يمسه إلا المطهرون. تنزيل من رب العالمين. أفبهذا الحديث أنتم مدهنون. وتجعلون رزقكم أنكم تكذبون ﴾. [سورة الواقعة: ٧٥-٨٢].

« Dajudaju Mo fi awọn ibusọ awọn irawọ [nigba ti wọn ba n wọ] bura. Ati pe dajudaju ibura ti o tobi ni eleyii jẹ, ti ẹyin ba mọ. Dajudaju Al-Qur'aani alapọnle ni i se. Ninu tira kan ti a sọ. Ẹnikan ki i fi ọwọ kan an afi awọn ti a fọ mọ [awọn Malaika]. Nnkan t'o sọ kalẹ lati ọdọ Oluwa gbogbo ẹda. Abi ọrọ [Al-Qur'aani] yii ni ẹ n yẹpẹrẹ bi?. Ti ẹ si n se [ọpẹ yin] lori ọrọ t'Ọlọhun se fun yin [nipa rirọ t'O rọ ojo fun yin] pe ẹ n purọ [nipa sisọ ti ẹ n sọ pe irawọ kan bai bai l'o rọ ojo fun yin] ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Waaqi'ah :75-82].

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye aayah Suuratu l-Waaqi'ah.

2- Sisọ awọn nnkan mẹrin ti n bẹ ninu awọn isesi aye oju-dudu.

3- Sisọ aigbagbọ ti n bẹ ninu apa kan wọn.

4- Wi pe apa kan ninu aigbagbọ wa ti ki i yọ ni kuro ninu ẹsin.

5- Ọrọ rẹ t'o ni: « Awọn kan ninu awọn ẹru Mi ji saye l'ẹni t'o gba Mi gbọ, awọn kan ninu wọn si ji saye l'ẹni t'o saigbagbọ si Mi »; [wọn pin si ọna meji yii] nitori idẹra t'o sọ kalẹ.

6- Sise laakaye si igbagbọ-ododo ni aye yii.

7- Sise laakaye si aigbagbọ ni aye yii.

8- Sise laakaye si ọrọ rẹ t'o ni: « Dajudaju ibusọ irawọ bai bai sọ otitọ ».

9- Ki olumọ o gbe ẹkọ kalẹ fun akẹkọọ pẹlu sise ibeere nipa rẹ; ẹri rẹ ni ọrọ rẹ t'o ni: « Njẹ ẹ wa mọ ohun ti Oluwa yin wi bi? ».

10- Sise ileri-iya fun apoku.

## Ori -kọkanlelọgbọn-:

## ỌRỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O GA T'O NI:

﴿ ومن الناس من يتخذ من دون اللهِ أندادا يحبونَهم كحب اللهِ ﴾. [سورة البقرة: ١٦٥].

« Awọn kan n bẹ ninu awọn eniyan awọn ti o se pe wọn a maa se awọn nnkan miiran t'o yatọ si Ọlọhun ni ẹgbẹra [fun Ọlọhun], wọn n fẹran wọn gẹgẹ bi ifẹ wọn si Ọlọhun ... ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Baqarah: 165].

﴿ قل إن كان آباؤكم وأبناؤكم وإخوانكم وأزواجكم وعشيرتكم وأموال اقترفتموها وتجارة تخشون كسادها ومساكن ترضونها أحب إليكم من الله ورسوله وجهاد في سبيله فتربصوا حتى يأتي الله بأمره والله لا يهدي القوم الفاسقين ﴾. [سورة التوبة: ٢٤].

« Sọ pe: Bi awọn baba yin, ati awọn ọmọ yin, ati awọn ọmọ-iya yin, ati awọn aya yin, ati awọn mọlẹbi yin, ati awọn ọrọ kan ti ẹ ti kojọ, ati owo kan ti ẹ n bẹru pe ki o ma kuta, ati awọn ibugbe kan ti ẹ n yọnu si ba wu yin ju Ọlọhun ati Ojisẹ Rẹ ati jijagun si oju-ọna Rẹ lọ; ẹ yaa maa reti titi Ọlọhun yoo fi mu asẹ Rẹ de, Ọlọhun kò ni I fi ọna mọ awọn poki ». [Al-Qur'aani, Suuratu t-Tawbah: 24].

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Anas pe Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« لا يؤمن أحدكم حتى أكون أحب إليه من ولـــده ووالـــده والناس أجمعين ». أخرجاه.

« Ẹnikan yin kò ni i jẹ ẹni t'o gbagbọ lododo [ni igbagbọ t'o pe] titi ti n o fi jẹ wi pe emi l'o fẹran ju ọmọ rẹ ati baba rẹ ati gbogbo awọn eniyan lọ ». Bukhari ati Muslim l'o gbe e jade.

Awọn mejeeji tun gbe ẹgbawa-ọrọ miiran jade lati ọdọ rẹ pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", pe:

« ثلاث من كن فيه وجد بهن حلاوة الإيمان، أن يكـــون الله ورسوله أحب إليه مما سواهما، وأن يحب المرء لا يحبـــه إلا لله، وأن يكره أن يعود في الكفر بعد إذ أنقذه الله منه كما يكره أن يقذف في النار ».

« Ẹnikẹni t'o ba ni awọn nnkan mẹta kan yoo ti ara wọn ri adun igbagbọ-ododo: Ki o jẹ wi pe Ọlọhun ati Ojisẹ Rẹ l'o fẹran ju gbogbo ẹni t'o yatọ si awọn mejeeji lọ; ki o si fẹran eniyan kò ma se fẹran rẹ nitori nnkan miiran yatọ si Ọlọhun, ki o si maa korira pipada sinu aigbagbọ lẹyin ti Ọlọhun ti ko o la kuro ninu rẹ gẹgẹ bi o ti se n korira pe ki a ju oun sinu ina ».

O tun wa ninu ẹgbawa-ọrọ kan pe:

« لا يجد أحد حلاوة الإيمان حتى ... ».

« Ẹnikan kò le e ri adun igbagbọ-ododo titi ... » titi de opin rẹ.

O wa lati ọdọ Ibn Abbas pe: « Ẹnikẹni t'o ba fẹran [awọn olugbagbọ-ododo] nitori Ọlọhun; t'o si korira [awọn alaigbagbọ ati awọn ọsẹbọ] nitori Ọlọhun, t'o si ba [awọn ẹni-Ọlọhun] se [pẹlu ifẹ] nitori Ọlọhun, t'o si mu [awọn ọta Ọlọhun] ni ọta nitori Ọlọhun, tori pe a ki i ri ifẹ pẹlu aranse Ọlọhun afi pẹlu eleyii, ati pe ẹrusin kan kò le e ri adun igbagbọ-ododo rara, koda ki o se pe irun ati aawẹ rẹ pọ titi ti yoo fi jẹ bẹẹ, eyi ti o si pọ ju ninu imura-ẹni-lọmọ-iya awọn eniyan si ti di [ohun t'o da lori] nnkan ile-aye [nikan], bẹẹ ni eleyii kò ni i le e se wọn lanfaani kankan rara ». Ibn Jareer l'o gbe e jade.

Ibn Abbas tun sọ nipa ọrọ Ọlọhun t'o ni:

﴿ وتقطعت بهم الأسباب ﴾.

« Awọn ohun ti o so wọn pọ yoo si ja »; pe: [ohun t'o so wọn pọ naa ni] ifẹ.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye aayah Suuratu l-Baqarah.
2- Alaye aayah Suratu t-Tawbah.

3- Ọranyan ni ki a fẹran Anabi wa "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" ju ẹmi wa ati ẹbi wa ati owo wa lọ.
4- Wi pe lile igbagbọ-ododo jinna [si eniyan] kò tọka si wi pe oluwaarẹ ti jade kuro ninu Islam.
5- Wi pe igbagbọ-ododo ni adun eyi ti o see se ki eniyan o ri i, o si see se kò ma ri i.
6- Awọn isẹ ọkan mẹrin t'o se wi pe eniyan kò le e jẹ ẹni-Ọlọhun afi pẹlu wọn, ati pe ẹnikan kò le e ri adun igbagbọ-ododo afi pẹlu wọn.
7- Agbọye ti Sahaabe ni nipa ohun t'o n lọ lode:- Pe ọpọ yanturu imura-ẹni-lọmọ-iya nse ni wọn mọ ọn lori nnkan ile-aye.
8- Alaye nipa:

﴿ وتقطعت بهم الأسباب ﴾.

« Awọn ohun t'o sọ wọn pọ yoo si ja ».
9- Wi pe n bẹ ninu awọn ọsẹbọ ẹni t'o fẹran Ọlọhun ni fifẹran t'o lagbara.
10- Ileri-iya fun ẹni ti awọn nnkan mẹjọ [ti Ọlọhun sọ nipa wọn ninu aayah Tawbah] wu u ju ẹsin rẹ lọ.
11- Wi pe ẹnikẹni t'o ba fi nnkan kan se ẹgbẹra [fun Ọlọhun] ti fifẹran t'o fẹran rẹ se dọgba pẹlu fifẹran t'o fẹran Ọlọhun, oluwaarẹ ti se ẹbọ t'o tobi ju.

## Ori -kejiilelogbon-:
## ỌRỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O GA T'O NI:

﴿ إنما ذلكم الشيطان يخوف أولياءه فلا تخافوهم وخـــافون إن كنتم مؤمنين ﴾. [سورة آل عمران: ١٧٥].

« Eleyun kò jẹ ẹnikan kan ju esu lọ, o n fi awọn ẹnirẹ dẹruba yin, nitori naa ẹ ma se bẹru wọn rara, Emi ni ki ẹ maa bẹru ti ẹ ba jẹ olugbagbọ-ododo ». [Al-Qur'aani, Suuratu Aal-Imraan: 175].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ إنما يعمر مساجد الله من آمن بالله واليوم الآخر وأقام الصلاة وآتى الزكاة و لم يخش إلا الله فعسى أولئك أن يكونـــوا مـــن المهتدين ﴾. [سورة التوبة: ١٨].

« Ẹnikan ki i sọ awọn Masalasi Ọlọhun ji [pẹlu ijọsin] afi awọn ti wọn gba Ọlọhun gbọ ati ọjọ-ikẹyin, ti wọn si n gberun duro, ti wọn si n yọ Zaka, ti wọn kò si bẹru ẹnikan kan yatọ si Ọlọhun Ọba; awọn wọnyi n bẹ ninu awọn t'o mọna ». [Al-Qur'aani, Suuratu t-Tawbah: 18].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ ومن الناس من يقول آمنا بالله فإذا أوذي في الله جعل فتنـــة الناس كعذاب الله ولئن جاء نصر من ربك ليقولن إنـــا كنـــا معكم أو ليس الله بأعلم بما في صدور العالمين ﴾. [ العنكبوت: ١٠].

« O n bẹ ninu awọn eniyan ẹni ti yoo maa sọ pe: A gba Ọlọhun gbọ, nigba ti wọn ba wa ni in lara nitori Ọlọhun Naa, yoo maa fi inira awọn eniyan se dọgba pẹlu iya Ọlọhun Ọba; sugbọn nigba ti iranlọwọ kan ba de lati ọdọ Oluwa rẹ, wọn yoo maa sọ pe: Dajudaju awọn n bẹ pẹlu yin [ninu igbagbọ], sebi Ọlọhun l'O mọ julọ nipa ohun ti n bẹ ninu igbaaya awọn eda ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Ankabuut: 10].

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Abu Sai'eed, "ki Ọlọhun O yọnu si i", lati ọdọ Anabi, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", pe:

« إن من ضعف اليقين أن ترضي النـــــاس بســـخط الله، وأن تحمدهم على رزق الله، وأن تذمهم على ما لم يؤتـــك الله، إن رزق الله لا يَجـــرُّهُ حرص حريص، ولا يـــــرده كراهيـــــة كـــاره ».

« Dajudaju n bẹ ninu lilẹ igbagbọ-ododo t'o pe pe ki o maa yọ awọn eniyan ninu pẹlu ibinu Ọlọhun, ati ki o maa dupẹ fun wọn lori ọrọ "Arziki" Ọlọhun [t'O se fun ọ], ati ki o maa kan wọn labuku lori ohun ti Ọlọhun kò fun ọ, dajudaju iyanju oniyanju kan kò le e ri ọrọ "Arziki" Olohun fa; bẹẹ ni ikorira olukorira [rẹ] kò le e da a pada ».

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Aaishah, “ki Ọlọhun O yọnu si i” pe: Ojisẹ Ọlọhun “ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a” sọ pe:

« من التمس رضا الله بسخط الناس رضي الله عنه، وأرضى عنه الناس، ومن التمس رضا الناس بسخط الله سخط الله عليه، وأسخط عليه الناس ». رواه ابن حبان في صحيحه.

« Ẹnikẹni t’o ba wa iyọnu Ọlọhun pelu ibinu awọn eniyan, Ọlọhun O yọnu si i, yoo si mu ki awọn eniyan o yọnu si i, ati pe ẹnikẹni t’o ba wa iyọnu awọn eniyan pẹlu ibinu Ọlọhun, Ọlọhun O binu si i, yoo si mu ki awọn eniyan o binu si i ». Ibn Hibbaan l’o gbe e jade ninu Saheeh rẹ.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye aayah Suuratu Aali Imraan.
2- Alaye nipa aayah Suuratu Baraa’ah.
3- Alaye aayah Suratu l-Ankabuut.
4- Wi pe igbagbọ-ododo t’o pe a maa lẹ, a si maa lagbara.
5- Ami lilẹ igbagbo-ododo, ati pe ninu rẹ ni awọn nnkan mẹta wọnyi wa.
6- Wi pe sise afọmọ ipaya fun Ọlọhun nikan soso n bẹ ninu awọn nnkan t’o jẹ ọranyan.
7- Sisọ nipa ẹsan ẹni t’o ba se e.
8- Sisọ nipa iya ẹni t’o ba pa a ti.

## Ori -kẹtalelọgbọn-:

## ỌRỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O GA T'O NI:

﴿ وعلى الله فتوكلوا إن كنتم مؤمنين ﴾. [سورة المائدة: ٢٣].

« Ọlọhun nikan ni ki ẹ ba duro ti ẹ ba jẹ olugbagbọ-ododo ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Maa`idah: 23].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ إنما المؤمنون الذين إذا ذكر الله وجلت قلوبهم وإذا تليت عليهم آياته زادتهم إيمانا وعلى ربهم يتوكلون ﴾. [سورة الأنفال: ٢].

« Awọn olugbagbọ-ododo ni awọn t'o se pe nigba ti a ba darukọ Ọlọhun, ẹwariri a maa mu awọn ọkan wọn, ati pe nigba ti a ba ka awọn aayah Rẹ "Al-Qur'aani" fun wọn, a maa se alekun igbagbọ fun wọn, bẹẹ ni Oluwa wọn nikan ni wọn si maa n gbẹkẹle ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Anfaal: 2].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ يا أيها النبي حسبك الله ومن اتبعك من المؤمنين ﴾. [سورة الأنفال: ٦٤].

« Irẹ Anabi, Ọlọhun O to ọ ati awọn ti wọn tẹle tiẹ ninu awọn olugbagbọ-ododo ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Anfaal: 64].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ ومن يتوكل على الله فهو حسبه ﴾. [سورة الطلاق: ٣].

« Ati pe ẹnikẹni t'o ba gbẹkẹle Ọlọhun, Oun yoo to o ... ». [Al-Qur'aani, Suuratu t-Talaaq: 3].

O wa lati ọdọ Ibn Abbas pe: Anabi Ibrahim "ki ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

﴿ حسبنا الله ونعم الوكيل ﴾.

[**HASBUNAA -L-LAHU WA NI'IMA -L-WAKEEL**]; -itumọ-: "Ọlọhun to wa, O si dara ju ni Alagbẹkẹle" nigba ti wọn sọ ọ sinu ina, bẹẹ ni Anabi Muhammad "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" naa wi i nigba ti wọn sọ fun un pe:

﴿ إن الناس قد جمعوا لكم فاخشوهم فزادهم إيماناً وقالوا حسبنا الله ونعم الوكيل ﴾. [سورة آل عمران: ١٧٣].

« Dajudaju awọn eniyan ti pejọ de yin, nitori naa ẹ bẹru wọn, eyi si se alekun igbagbọ fun wọn, wọn si sọ pe: Ọlọhun to wa, O si dara ju ni Alagbẹkẹle ... ». [Al-Qur'aani, 3:173]. Bukhari Nasaa'i l'o gbe e jade.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Wi pe iba-Oluwa-duro n bẹ ninu awọn ọranyan.
2- Wi pe o n bẹ ninu awọn majẹmu igbagbọ-ododo.
3- Alaye aayah Suuratu l-Anfaal.
4- Alaye aayah t'o wa ni ipari rẹ.
5- Alaye aayah Suuratu t-Talaaq.
6- Titobi ọrọ gbolohun yii [**HASBUNAA -L-LAHU WA NI'IMA -L-WAKEEL**] ati pe oun ni ọrọ ti Anabi Ibrahim

"ki ọla Ọlọhun o maa ba a" ati Anabi Muhammad "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ ni asiko awọn isoro.

## Ori -kẹrinlelọgbọn-:
## ỌRỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O GA T'O NI:

﴿ أفأمنوا مكر الله فلا يأمن مكر الله إلا القوم الخاسرون ﴾.

[سورة الأعراف: ٩٩].

« Njẹ ọkan wọn wa balẹ si ete Ọlọhun bi?, ẹnikan ki i fi ọkan balẹ si ete Ọlọhun yatọ si awọn ijọ ẹni-ofo». [Al-Qur'aani, Suuratu l-A'araaf: 99].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ قال ومن يقنط من رحمة ربه إلا الضالون ﴾. [سورة الحجر: ٥٦].

« O sọ pe: Kò si ẹni ti yoo sọ ireti nu nibi ikẹ Oluwa rẹ afi awọn ẹni-anu ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Hijr: 56].

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Ibn Abbas pe: Wọn bi Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" leere nipa awọn ẹsẹ nlanla, l'o ba sọ pe:

« الشرك بالله، واليأس من روح الله، والأمن من مكر الله ».

« Isẹbọ si Ọlọhun, ati sisọ ireti nu nibi aanu Ọlọhun, ati ifọkanbalẹ si ete Ọlọhun ».

O wa lati ọdọ Ibn Mas'uud pe: « Eyi t'o tobi ju ninu awọn ẹsẹ nlanla ni: Sise ẹbọ si Ọlọhun, ati ifọkanbalẹ si ete Ọlọhun, ati sisọ ireti nu nibi ikẹ Ọlọhun, ati jijakan kuro nibi aanu Ọlọhun ». Abdul-Razzaaq l'o gbe e jade.

### Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye aayah Suuratu l-A'araaf.

2- Alaye aayah Suuratu l-Hijr.

3- Ileri-iya t'o le koko fun ẹni t'o ba fi ọkan balẹ si ete Ọlọhun.

4- Ileri-iya t'o le koko fun sisọ ireti nu [nibi aanu Ọlọhun].

## Ori -karunlelogbon-:

## SISE SUURU LORI AWỌN AKỌỌLẸ ỌLỌHUN "KADARA" N BẸ NINU GIGBA ỌLỌHUN GBỌ "IIMAANI"

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ ما أصاب من مصيبة إلا بإذن الله ومن يؤمن بالله يهد قلبه والله بكل شيء عليم ﴾. [سورة التغابن: ١١].

« Adanwo kan kò le e kan [ẹnikan] afi pẹlu iyọnda Ọlọhun, ati pe ẹni t'o ba gba Ọlọhun gbọ, yoo fi ọkan rẹ mọna, Ọlọhun ni Oni-mimọ nipa gbogbo nnkan ». [Al-Qur'aani, Suuratu t-Tagaabun: 11].

Al-Qamah sọ [nipa ẹni t'o gba Ọlọhun gbọ t'o wa ninu aayah yii] pe: « Oun ni ẹni ti adanwo ba t'o si mọ wi pe ọdọ Ọlọhun l'o ti wa, t'o si yọnu si i, t'o si gbafa fun Ọlọhun ».

Ẹgbawa-ọrọ wa ninu Saheeh Muslim, lati ọdọ Abu Hurairah pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« اثنتان في الناس هما بهم كفر: الطعن في النسب، والنياحة على الميت ».

« Awọn nnkan meji kan jẹ aigbagbọ ti n bẹ lara awọn eniyan: Mimaa bu ẹnu atẹ lu idile onidile, ati oku pipe ».

Bukhari ati Muslim tun gbe ẹgbawa-ọrọ jade lati ọdọ Ibn Mas'uud, lati ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", pe:

« ليس منا من ضرب الخدود، وشق الجيوب، ودعا بدعـــوى الجاهلية ».

« Kò si ninu wa ẹni t'o n si ẹẹkẹ rẹ labara, t'o si n fa ẹwu ya mọra rẹ lọrun, t'o si n pepe pẹlu ipe aye oju-dudu ».

Ẹgbawa-ọrọ wa lati ọdọ Anas pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« إذا أراد الله بعبده الْخير عجَّل له بالعقوبة في الدنيا، وإذا أراد بعبده الشر أمسك عنه بذنبه حتى يوافِيَ به يوم القيامة ».

« Ti Ọlọhun ba N fẹ oore fun ẹru Rẹ, yoo kan iya ẹsẹ rẹ loju fun un laye; ti O ba si N fẹ aburu fun ẹru Rẹ, yoo lọ iya ẹsẹ rẹ lara fun un, titi ti yoo fi ko awọn ẹsẹ rẹ wa fun un ni pipe ni ọjọ igbende ».

Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« إن عظم الجزاء مع عظم البلاء، وإن الله تعالى إذا أحب قوما ابتلاهم، فمن رضي فله الرضى، ومن سخط فله الســـخط ».

حسنه الترمذي.

« Dajudaju titobi ẹsan-rere n bẹ pẹlu titobi adanwo, ati pe dajudaju ti Ọlọhun Ọba t'O ga ba fẹran awọn

ijọ kan yoo gbe adanwo ko wọn; nitori naa ẹnikẹni t'o ba yọnu [si akọọlẹ Ọlọhun] iyọnu yoo jẹ tiẹ, ẹnikẹni t'o ba si bara jẹ [si akọọlẹ Ọlọhun] ibinu yoo jẹ tiẹ ». At-Tirmidziyyu l'o gbe e jade.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1-Alaye aayah Suuratu t-Tagaabun.
2- Wi pe eleyii n bẹ ninu gbigba Ọlọhun gbọ lododo.
3- Bubu ẹnu atẹ lu awọn idile onidile.
4- Ileri-iya t'o le koko fun ẹni t'o n si ẹẹkẹ rẹ labara, t'o si n fa ẹwu ya mọra rẹ lọrun, t'o si n pepe pẹlu ipe aye oju-dudu.
5- Ami pe Ọlọhun N fẹ oore fun ẹru Rẹ.
6- Ami pe O N fẹ aburu fun ẹru Rẹ.
7- Ami pe Ọlọhun fẹran ẹru Rẹ.
8- Eewọ ni bibarajẹ [si akọọlẹ Ọlọhun].
9- Ẹsan yiyọnu si adanwo.

## Ori -kẹrindinlogoji-:

## OHUN TI O WA NIPA KARIMI

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ قل إنما أنا بشر مثلكم يوحى إلي أنما إلهكم إله واحد فمن كان يرجو لقاء ربه فليعمل عملا صالحا ولا يشرك بعبادة ربه أحدا ﴾. [سورة الكهف: ١١٠].

« Sọ pe: Emi kò jẹ nnkan miiran yatọ si eniyan [abara] kan bii ti yin, a ransẹ si mi pe Ọlọhun yin [ti O tọ lati fi ododo jọsin fun] Ọlọhun kan soso ni, tori naa ẹnikẹni ti ba n gbero lati ba Oluwa rẹ pade, ki o yaa se isẹ-rere, kò si ma se fi ẹnikan se orogun ninu ijọsin pẹlu Oluwa rẹ ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Kahf: 110].

O wa lati ọdọ Abu Hurairah lati ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" pe: Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

« أنا أغنى الشركاء عن الشرك، من عمل عملا أشرك معي فيه غيري تركته وشركه ». رواه مسلم.

« Emi rọrọ ju awọn orogun [ti ẹ n wa fun Mi] lọ kuro nidi isorogun, tori naa ẹnikẹni t'o ba se isẹ kan t'o si fi ẹlomiran se orogun fun Mi ninu rẹ, N O pa oun ati ẹbọ rẹ ti ». Muslim l'o gbe e jade.

O wa lati ọdọ Abu Sai'eed lati ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" pe:

« ألا أخبركم بما هو أخوف عليكـــم عنـــدي مـــن المســـيح الدجال؟، قالوا: بلى، قال: الشرك الخفي: يقوم الرجل فيصلي فيزين صلاته، لما يرى من نظر رجل ». رواه أحمد.

« Nję ę o yoo wa ję ki n fun yin niro nipa ohun ti n ba mi lęru lori yin ju opurọ olojukan "Al-Maseeh Ad-Dajjaal" lọ bi?; wọn ni: Bęę ni; o ni: Ębọ t'o pamọ: ki eniyan o dide kirun ki o si maa se irun rę lọsọ, nitori wiwo t'o ri wi pe ęnikan n wo oun ». Ahmad l'o gbe e jade.

## Awọn ohun ayęwo n bę ninu rę

1- Alaye aayah Suuratu l-Kahf.

2- Ọrọ nla nipa dida isę-rere pada nigba ti nnkan kan ti a se nitori ęlomiran t'o yatọ si Ọlọhun ba wọ inu rę.

3- Sisọ ohun t'o mu ki eleyii o ję bęę; nnkan naa ni pipe ti ọrọ Ọlọhun pe.

4- Ninu awọn idi naa ni pe: Ọlọhun Ọba t'O ga l'O loore ju gbogbo ohun ti wọn fi n se orogun fun un lọ.

5- Ibęru Anabi "ki ikę ati ọla Ọlọhun o maa ba a" lori awọn Sahaabe rę nibi karimi.

6- Wi pe Anabi tumọ eleyii pęlu pe: Ki eniyan o maa kirun fun Ọlọhun sugbọn ki o maa se e lọsọ; nitori pe o ri pe ęnikan n wo oun.

**Ori -kẹtadinlogoji-:**

**NINU ISẸBỌ SI ỌLỌHUN NI KI ENIYAN O MAA FI ISẸ RẸ WA ILE-AYE**

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ من كان يريد الْحياة الدنيا وزينتها نوف إليهم أعمالَهم فيها وهم فيها لا يبخسون. أولئك الذين ليس لهم في الآخـــــرة إلا النار وحبط ما صنعوا فيها وباطل ما كانوا يعملون ﴾. [سـورة هود: ١٥-١٦].

« Ẹnikẹni t'o ba jẹ wi pe igbesi-aye yii ati ọsọ rẹ ni n fẹ [pẹlu ẹsin ti n se], A O san wọn [lẹsan] awọn isẹ wọn ninu rẹ, bẹẹ ni A kò ni i din nnkan kan ku fun wọn ninu rẹ. Awọn wọnyi ni awọn t'o se pe kò si nnkan kan fun wọn ni ọrun yatọ si ina, ohun ti wọn si se nisẹ ninu rẹ yoo di asan, ati pe ibajẹ ni ohun ti wọn n se nisẹ ». [Al-Qur'aani, Suuratu Huud: 15-16].

O wa ninu Saheeh lati ọdọ Abu Hurairah pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« تعس عبد الدينار، وتعس عبد الدرهم، تعس عبد الخميصة، تعس عبد الخميلة، إن أعطي رضي وإن لم يعط سخط، تعس وانتكس، وإذا شيك فلا انتقش، طوبى لعبد آخذ بعنان فرسه في سبيل الله، أشعث رأسه، مغبرة قدماه إن كان في الحراسة،

كان في الحراسة، وإن كان في الساقة كان في الساقة إن استأذن لم يؤذن له، وإن شفع لم يشفع».

« Egbe ni fun ẹru owo wura “Diinar”, egbe ni fun ẹru owo fadaka “Dirham”, egbe ni fun ẹru asọ sanyan, egbe ni fun ẹru asọ aran, ti a ba fun un [ninu nnkan ile-aye ti n le] yoo yọnu, ti a ba si kọ lati fun un yoo ba ara jẹ, egbe ati adanu ni fun un, ati pe ti ẹgun ba gun un k’a a ti ri ẹni ba a yọ ọ; Al-Janna k’o maa jẹ ti ẹru Ọlọhun kan t’o di ijanu ẹsin rẹ mu lati lọ jagun si oju-ọna Ọlọhun, pẹlu irun ori rẹ wuruwuru, ati eruku ni ẹsẹ rẹ mejeeji, ti wọn ba fi i se ọdẹ idi ọdẹ sise naa ni yoo wa, ti wọn ba si ni ki o duro si ẹyin awọn ọmọ-ogun ẹyin awọn ọmọ-ogun naa ni yoo duro si, ti iru rẹ ba tọrọ iyọnda lati wọle, [awọn eniyan] kò ni i yọnda fun un, ati pe t’o ba sipẹ fun ẹnikan, wọn kò ni i gba ipẹ rẹ ».

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Ki eniyan o maa fi isẹ ọrun wa ile-aye.

2- Alaye aayah Suuratu Huud.

3- Sisọ eniyan t’o jẹ Musulumi ni ẹru owo wura, ati ti fadaka, ati ti sanyan.

4- Sise alaye rẹ pẹlu pe ti a ba fun un [ni ọkan ninu wọn] yoo yọnu, ti a ba si kọ lati fun un yoo bara jẹ.

5- Ọrọ rẹ t’o ni: « Egbe ati adanu ni fun un ».

6- Ọrọ rẹ t'o ni: « Ti ẹgun ba si gun un k'a a ti ri ẹni ba a yọ ọ ».
7- Yiyin jagunjagun ti wọn royin pẹlu awọn iroyin wọnyi.

## Ori -kejidinlogoji-:

## ẸNIKẸNI T'O BA TẸLE AWỌN OLUMỌ ATI AWỌN ALASẸ NIPA SISỌ OHUN TI ỌLỌHUN SE NI ẸTỌ DI EEWỌ, TABI SISỌ OHUN TI O SE NI EEWỌ DI ẸTỌ TI SỌ WON DI AWỌN OLUWA MIIRAN LẸYIN ỌLỌHUN

Ibn Abbas "ki Ọlọhun O yọnu si i", sọ pe: « O ku fẹẹrẹ ki okuta kan o re lu yin lori lati sanma, mo n sọ fun yin pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", sọ pe, ẹyin wa n sọ pe: Abubakar ati Umar sọ pe ».

Ahmad ọmọ Hanbal sọ pe: « O ya mi lẹnu fun awọn ijọ kan t'o se pe wọn mọ nipa awọn ti wọn maa n gba ẹgbawa-ọrọ wa, ati gigunrege rẹ, sugbọn t'o se pe aba Sufyaanu -Al-Thawri- ni wọn n woyin mọ; t'ohun ti pe Ọlọhun sọ pe:

﴿ فليحذر الذين يُخالفون عن أمره أن تصيبهم فتنة أو يصيبهم عذاب أليم ﴾. [سورة النور: ٦٣].

« Nitori naa ki awọn ti wọn n tapa si asẹ rẹ [asẹ Anabi] o lọ sọra, ki adanwo o ma ba ba wọn [laye], tabi ki iya elero o ma ba jẹ wọn [lọrun] ». [Al-Qur'aani, Suuratu t-Tawbah: 63]. Njẹ o wa mọ ki ni adanwo naa bi?, adanwo naa ni: isẹbọ si Ọlọhun, tori pe o see se ki o jẹ pe nigba ti o ba kọ apa kan ninu ọrọ Anabi ki nnkan kan ninu igunri o wọ inu ọkan rẹ ki o si ti pasẹ bẹẹ parun ».

O wa lati ọdọ Adiyyu ọmọ Haatim, "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe: Oun gbọ ti Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" n ke aayah yii:

﴿ اتخذوا أحبارهم ورهبانهم أربابا من دون الله والمسيح ابن مريم وما أمروا إلا ليعبدوا إلها واحدا لا إله إلا هو سبحانه عما يشركون ﴾. [سورة التوبة: ٣١].

« Wọn mu awọn alufa wọn ati awọn jọsinjọsin wọn ni awọn oluwa lẹyin Ọlọhun, ati Maseehu ọmọ Maryam [wọn mu oun naa ni oluwa lẹyin Ọlọhun]. A kò si pa wọn lasẹ pẹlu nnkan kan yatọ si pe ki wọn o maa sin Ọlọhun kan soso lọ, kò si ọba miiran t'o tọ lati fi ododo jọsin fun lẹyin Rẹ; mimọ Rẹ tayọ ohun ti wọn fi n se orogun fun Un ». [Al-Qur'aani, Suuratu t-Tawbah: 31]. Ni mo ba sọ fun un pe: Dajudaju awa ki i sin wọn. O ni: Njẹ wọn ki i sọ ohun ti Ọlọhun se lẹtọ di eewọ, ti ẹyin naa si n [tẹle wọn] sọ ọ di eewọ bi?, tabi wọn ki i sọ ohun t'O se ni eewọ di ẹtọ, ti ẹyin naa si n [tẹle wọn] sọ ọ di ẹtọ bi?. Ni mo ba ni: Bẹẹ ni, o ni: Oun ni sisin [ti ẹ n sin] wọn ». Ahmad ati At-Tirmidziyyu l'o gbe e jade; At-Tirmidziyyu ni: O dara.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye aayah Suuratu n-Nuur.
2- Alaye aayah Suuratu Baraa'a.
3- Itaniji nipa itumọ ijọsin eyi ti Adiyyu kọ.

4- Abubakar ati Umar ti Ibn Abbas fi se apejuwe, Sufyaan -Al-Tawri- ti Ahmad fi se apejuwe.

5- Yiyi pada isesi -awọn eniyan- lọ sidi opin yii, titi t'o fi debi wi pe sisin awọn olusẹsin ni isẹ t'o lọla ju lọdọ ọpọlọpọ, koda ijẹni-Ọlọhun ni wọn n pe e; bẹẹ ni wọn ka sisin awọn alufa kun imọ ati agbọye-ẹsin, lẹyin eleyii ni awọn isesi wọn tun yi pada titi wọn fi n sin awọn ti wọn kò si ninu awọn ẹni-rere lẹyin Ọlọhun, wọn si n sin ẹni t'o jẹ ọkan ninu awọn oloju-dudu lori itumọ [ijọsin] keji.

## Ori -kọkandinlogoji-:

## ỌRỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O GA T'O NI:

﴿ ألم تر إلى الذين يزعمون أنهم آمنوا بما أنزل إليك وما أنزل من قبلك يريدون أن يتحاكموا إلى الطاغوت وقد أمروا أن يكفروا به ويريد الشيطان أن يضلهم ضلالا بعيداً ﴾. [سورة النساء: ٦٠].

« Njẹ [iwọ] o wa ri awọn ẹni ti wọn n fọnnu pe awọn gba ohun ti a sọ kalẹ fun ọ ati ohun ti a ti sọ kalẹ siwaju rẹ gbọ, ti wọn n fẹ lati wa idajọ lọ si ọdọ esu, bẹẹ ni dajudaju a ti pa wọn lasẹ pe ki wọn o se aigbagbọ si i, sugbọn esu n fẹ lati si wọn lọna ni isina t'o jinna ». [Al-Qur'aani, Suuratu n-Nisaa'i: 60].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ وإذا قيل لَهم لا تفسدوا فِي الأرض قالوا إنَّما نَحن مصلحون ﴾. [سورة البقرة: ١١].

« Nigba ti wọn ba si sọ fun wọn pe: Ẹ ma se se ibajẹ lori ilẹ, wọn o sọ pe: awa kò jẹ nnkan miiran yatọ si alatunse ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Baqarah: 11].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ ولا تفسدوا فِي الأرض بعد إصلاحها وادعوه خوفا وطمعا إن رحمة الله قريب من المحسنين ﴾. [سورة الأعراف: ٥٦].

« Ẹ ma se se ibajẹ lori ilẹ [rara] lẹyin titun un se, ẹ si maa pe Ọlọhun ni ti ibẹru ati ojukokoro; dajudaju aanu Ọlọhun sunmọ awọn oluse-daadaa ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-A'araaf: 56].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ أفحكم الجاهلية يبغون ومن أحسن من الله حكما لقوم يوقنون ﴾. [سورة المائدة: ٥٠].

« Abi idajọ igba aimọkan ni wọn wa n fẹ bi?. Kò si ẹnikan t'o dara ju Ọlọhun lọ ni idajọ fun awọn ijọ ti wọn mọ amọdaju ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Maa'idah: 50].

O wa lati ọdọ Abdullah Ibn Amr pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« لا يؤمن أحدكم حتى يكون هواه تبعا لِما جئت به ».

« Ẹnikan yin kò ni i jẹ ẹni t'o gbagbọ ni igbagbọ t'o pe titi ti ifẹẹnu rẹ yoo fi jẹ ohun ti n tẹle nnkan ti mo mu wa ». Al-Nawawiyyu sọ pe: Hadith t'o dara ni, a gba a wa ninu tira Al-Hujjah gba ọna t'o gun rege.

Ash-Sha'abi sọ pe: Ija kan sẹlẹ laarin ọkunrin kan ninu awọn onijodijẹsọ "Munaafiqi" ati ọkunrin kan ninu awọn Yahuudi, ni Yahuudi naa ba sọ pe: Jẹ ki a wa idajọ lọ si ọdọ Muhammad, tori pe o mọ pe ki i gba abẹtẹlẹ, sugbọn onijodijẹsọ yii sọ pe: Nse ni ki o jẹ ki a wa idajọ lọ si ọdọ awọn Yahuudi, tori pe o mọ pe wọn a maa gba abẹtẹlẹ, nitori naa ẹnu wọn ko sori wi pe ki awọn o lọ ba alagbegba kan ni

Juhainah, ki awọn o si tọrọ idajọ lọdọ rẹ, ni aayaah yii:

﴿ ألم تر إلى الذين يزعمون ... ﴾.

« Njẹ o wa ri awọn ẹni ti wọn n fọnnu … »; ba sọ kalẹ.

Wọn [tun wi ọrọ miiran] pe: « O sọ kalẹ nitori ọkunrin meji kan ti wọn ja, ni ọkan ninu wọn ba sọ pe: Jẹ ki a ko ẹjọ yii lọ si ọdọ Anabi, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a"; ẹnikeji si sọ pe: Jẹ ki a ko o lọ si ọdọ Ka'ab Ibn Ashraf "ọkan ninu awọn Yahuudi", lẹyin naa ni wọn ba ko o lọ si ọdọ Umar, ni ọkan ninu awọn mejeeji ba sọ ohun t'o sẹlẹ fun un, l'o ba sọ fun ẹni ti ko yọnu si Ojisẹ Ọlọhun, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", pe: Se bẹẹ lori?, o ni: Bẹẹ ni; l'o ba sa a nida, o si pa a ».

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye aayah Suuratu n-Nisaa'i, ati ohun t'o wa ninu rẹ nipa iranlọwọ lori atigbọ agbọye esu "At-Taaguut".

2- Alaye aayah Suuratu l-Baqarah:

﴿ وإذا قيل لهم لا تفسدوا في الأرض ... ﴾.

« Nigba ti a ba si sọ fun wọn pe: Ẹ ma se se ibajẹ lori ilẹ, … ».

3- Alaye aayah Suuratu l-A'araaf:

﴿ ولا تفسدوا في الأرض بعد إصلاحها ... ﴾.

« Ẹ ma se se ibajẹ lori ilẹ [rara] lẹyin titun un se ».

4- Alaye:

﴿ أفحكم الجاهلية يبغون ﴾.

« Abi idajọ igba aimọkan ni wọn wa n fẹ bi? ... ».

5- Ohun ti Ash-Sha'abi wi nipa idi ti aayah alakọkọ fi sọ kalẹ.

6- Alaye nipa igbagbọ-ododo ati ti irọ.

7- Itan Umar pẹlu onijodijẹsọ "Munaafiqi" naa.

8- Wi pe ẹnikan kò ni i jẹ ẹni t'o gbagbọ lododo, titi ti ifẹẹnu rẹ yoo fi jẹ ohun t'o n tẹle ohun ti Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" mu wa.

## Ori -ogoji-:

## NIPA ENI T'O MỌỌMỌ TAKO NNKAN KAN NINU AWỌN ORUKỌ ỌLỌHUN ATI AWỌN IROYIN RẸ

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ كذلك أرسلناك في أمة قد خلت من قبلها أمم لتتلو عليهم الذي أوحينا إليك وهم يكفرون بالرحمن قل هو ربي لا إله إلا هو عليه توكلت وإليه متاب ﴾. [سورة الرعد: ٣٠].

« Gẹgẹ bẹẹ ni A se ran ọ si ijọ kan ti awọn ijọ miiran ti rekọja siwaju rẹ, ki o le baa maa ka ohun ti A fi ransẹ si ọ fun wọn, sibẹsibẹ awọn n se aigbagbọ si Ar-Rahmaan "Ọba Alaanujulọ", sọ pe: Oun ni Oluwa mi, kò si ọba kan t'o tọ lati fi ododo jọsin fun yatọ si I, Oun ni mo gbẹkẹle, ati pe ọdọ Rẹ ni ibupadasi mi ». [Al-Qur'aani, Suuratu r-Ra`ad: 30].

O wa ninu Saheeh Bukhari pe: Ali Ibn Abi Taalib sọ pe: « Ẹ maa ba awọn eniyan sọrọ pẹlu ohun ti wọn mọ, tabi ẹ n fẹ ki wọn o maa pe [ọrọ] Ọlọhun ati Ojisẹ Rẹ niro ni bi? ».

Abdul-Razzaaq naa gbe ẹgbawa-ọrọ jade lati ọdọ Ma'amar lati ọdọ Ibn Taawuus lati ọdọ baba rẹ lati ọdọ Ibn Abbas pe: O ri ọkunrin kan ti ẹwariri mu nigba ti o gbọ ọrọ kan lati ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" nipa awọn iroyin Ọlọhun [ẹwariri yii mu un] ni ti atako fun ohun t'o gbọ, l'o

ba sọ pe: Ki ni n dẹruba awọn wọnyi?, [ọkan] wọn a maa le nibi eyi t'o han ninu rẹ, wọn a si maa se atako nibi eyi t'o dojusuni ninu rẹ.

Nigba ti iran Quraish gbọ ti Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" n wi pe: Ar-Rahmaan "Ọba Alaanujulọ" wọn tako eleyii, ni Ọlọhun ba sọ:

﴿ وهم يكفرون بالرحمن ﴾.

« Sibẹsibẹ awọn n se aigbagbọ si Ar-Rahmaan "Ọba Alaaanujulọ" »; kalẹ nipa wọn.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Aisi igbagbọ-ododo ni n bẹ pẹlu mimọọmọ tako nnkan kan ninu awọn orukọ ati awọn iroyin Ọlọhun.

2- Alaye aayah Suuratu r-Ra'ad.

3- Pipa sisọrọ pẹlu nnkan ti ko le e ye ẹni ti n tẹti gbọ ni ti.

4- Sisọ idi eleyii: Idi naa ni pe a maa fa ni lọ sidi pipe [ọrọ] Ọlọhun ati Ojisẹ Rẹ nirọ, koda ki o se pe alatako naa kò ni i mọọmọ [se bẹẹ].

5- Ọrọ ti Ibn Abbas sọ fun ẹni t'o tako nnkan kan ninu eleyii, ati pe o ko iparun ba a.

## Ori -kọkanlelogoji-:

## ỌRỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O GA T'O NI:

﴿ يعرفون نعمة الله ثم ينكرونها وأكثرهم الكافرون ﴾. [سورة النحل: ٨٣].

« Wọn mọ idẹra Ọlọhun, sibẹsibẹ wọn n tako o, ati pe alaigbagbọ ni ọpọlọpọ wọn ». [Al-Qur'aani, Suuratu n-Nahl: 83].

Mujaahid sọ ohun ti itumọ rẹ lọ bayii -nipa atako wọn yii- pe: « Oun ni ọrọ ẹnikan wọn pe: Owo mi niyi, mo jogun rẹ ni ọdọ awọn baba mi ».

Awn ọmọ Abdullah sọ -nipa rẹ- pe: « Wọn a maa sọ pe: Ti ko ba si ti lagbaja ni nnkan bai ko ba ti sẹlẹ ».

Ibn Qutaibah naa sọ -nipa rẹ- pe: Wọn a maa sọ pe: Eleyii [jẹ ti wa] nitori ipẹ awọn ọlọhun wa.

Abu Al-Abbas sọ lẹyin ẹgbawa-ọrọ Zaid ọmọ Khaalid, eyi t'o wa ninu rẹ pe Ọlọhun Ọba t'O ga ni: « Awọn kan ninu awọn ẹru Mi ji saye [lẹyin ojo yii] l'ẹni t'o gba Mi gbọ, awọn kan ninu wọn si ji saye l'ẹni t'o saigbagbọ si Mi ... » [eyi t'o ti siwaju] pe: Eleyii pọ ninu Al-Qur'aani ati Sunna, Ọlọhun t'O mọ a maa kan awọn ti wọn fi awọn idẹra Rẹ ti si ọdọ nnkan miiran t'o yatọ si I, ti wọn si n fi nnkan kan se orogun fun Un labuku; apa kan ninu awọn asiwaju-rere sọ pe: O da gẹgẹ bi ọrọ wọn [nigba ti ọkọ ba n re foo ni oju agbami] pe: Atẹgun yii dara, ọgakọ yii

si mọkọ wa dọba; tabi ọrọ miiran t'o fara jọ ọ ninu ohun ti i maa n jade gbori ọpọlọpọ ahọn.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye mimọ idẹra Ọlohun, ati titako o.

2- Mimọ pe ọpọlọpọ awọn ahọn l'o maa n se eleyii.

3- Pipe ọrọ yii ni titako idẹra Ọlọhun.

4- Pipapọ nnkan meji t'o takora wọn sinu ọkan.

## Ori -kejilelogoji-:

## ỌRỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O GA T'O NI:

﴿ فلا تجعلوا لله أندادا وأنتم تعلمون ﴾. [سورة البقرة: ٢٢].

« Nitori naa ẹ ma se fi awọn kan se ẹgbẹra fun Ọlọhun, nigba ti ẹyin mọ [pe kò ni ẹgbẹra rara] ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Baqarah: 22].

Ibn Abbas sọ nipa aayah yii pe: « Awọn ẹgbẹra ni ẹbọ sise, eyi t'o pamọ ju irin eera lori apata didan dudu kan ninu okunkun oru lọ, ohun naa ni ki o wi pe: Mo fi Ọlọhun ati isẹmi iwọ lagbara ati isẹmi mi bura; ati ki o sọ pe: Ti ko ba si ti aja kekere eleyii ni awọn ọlọsa o ba wa ba wa; ati: Bi ko ba si ti awọn pẹpẹyẹ ti n bẹ ninu ile ni awọn ọlọsa o ba wa ba wa; ati ọrọ ti eniyan sọ fun ẹni rẹ pe: Ohun ti Ọlọhun ati iwọ fẹ -l'o sẹlẹ- [tabi ti Ọlọhun ati iwọ ba fẹ]; ati ọrọ ti eniyan sọ pe: Ti ko ba si ti Ọlọhun ati lagbaja ni. Ma se maa fi lagbaja kun un rara, isẹbọ si Ọlọhun ni gbogbo eleyii i se ». Ibn Abi Haatim l'o gbe e jade.

O wa lati ọdọ Umar Ibn Al-Khataab, "ki Ọlọhun O yọnu si i", pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", sọ pe:

« من حلف بغير الله فقد كفر أو أشرك ». رواه الترمذي وحسنه وصححه الحاكم.

« Ẹnikẹni t'o ba bura pẹlu nnkan miiran t'o yatọ si Ọlọhun, dajudaju o ti saigbagbọ; tabi o ti se ẹbọ [si

Ọlọhun] ». At-Tirmidziyyu ati Al-Haakim l'o gbe e jade; ẹnikini l'o dara, ẹnikeji l'o gun rege.

Ibn Mas'uud sọ pe: « Fifi Ọlọhun bura lori irọ wu mi ju ki n fi nnkan miiran t'o yatọ si I bura lori otitọ lọ ».

O wa lati ọdọ Hudzaifah, "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« لا تقولوا ما شاء الله وشاء فلان، ولكن قولوا: ما شاء الله ثم شاء فلان ». رواه أبو داود بسند صحيح.

« Ẹ ma se maa sọ pe: Ohun ti Ọlọhun ati lagbaja fẹ -l'o sẹlẹ-, sugbọn nse ni ki ẹ maa sọ pe: Ohun ti Ọlọhun fẹ lẹyin naa ti lagbaja fẹ ». Abu Daa'uud l'o gbe e jade gba ọna kan t'o gun rege.

O wa lati ọdọ Ibrahim An-Nakha'i pe: O korira ki eniyan o sọ pe: Mo n fi Ọlọhun ati iwọ wa isadi; sugbọn o tọ ki o sọ pe: Mo n fi Ọlọhun wa isadi lẹyin naa iwọ; o ni: O tọ ki o sọ pe: Bi kò ba si ti Ọlọhun ni lẹyin naa ti lagbaja; sugbọn kò gbọdọ sọ pe: Bi ko ba si ti Ọlọhun ati lagbaja ni.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye aayah Suuratu l-Baqarah nipa awọn ẹgbẹra.
2- Wi pe awọn Sahaabe a maa tumọ aayah t'o sọ kalẹ nipa ẹbọ t'o tobi ju pe o kari ẹbọ t'o kere ju naa.

3- Wi pe isẹbọ si Ọlọhun ni ki eniyan o maa fi nnkan miiran t'o yatọ si Ọlọhun bura.

4- Wi pe ti eniyan ba fi nnkan miiran t'o yatọ si Ọlọhun bura lori otitọ ẹsẹ rẹ tobi ju ti ibura arinibọna lọ.

5- Iyatọ t'o wa laarin gbolohun [**ati**] ati gbolohun [**lẹyin naa**].

## Ori -kẹtalelogoji-:

## OHUN TI O WA NIPA ẸNI TI KO GBA IBURA TI WỌN FI ỌLỌHUN SE FUN UN

O wa lati ọdọ Umar pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« لا تحلفوا بآبائكم، من حلف بالله فليصدق، ومن حلف له بالله فليرض، ومن لم يرض فليس من الله ». رواه ابن ماجة بسند حسن.

« Ẹ kò gbọdọ maa fi awọn baba yin bura rara, ẹnikẹni ti yoo ba fi Ọlọhun bura ki o sọ otitọ, ki ẹni ti wọn ba si fi Ọlọhun bura fun o yọnu -si i-, ẹni t'o ba wa kọ lati yọnu -si i-, kò jamọ nnkan kan lọdọ Ọlọhun ». Ibn Maajah l'o gbe e jade gba ọna kan t'o dara.

### Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- O kọ fun ni lati maa fi awọn baba ẹni bura.

2- Pipa ẹni ti wọn fi Ọlọhun bura fun lasẹ pe ki o yọnu si i.

3- Ileri-iya fun ẹni ti kò yọnu si i.

## Ori -kẹrinlelogoji-:

## GBOLOHUN: OHUN TI ỌLỌHUN ATI IWỌ FẸ -L'O SẸLẸ-

O wa lati ọdọ Qutailah, pe: « Yahuudi kan wa si ọdọ Anabi, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", o si sọ pe: Dajudaju ẹ n se ẹbọ si Ọlọhun; ẹ maa n sọ pe: **Ohun ti Ọlọhun ati iwọ fẹ -l'o sẹlẹ-**; Ẹ si maa n sọ pe: **Mo fi Ka'abah bura**. Nitori naa Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" ba pa wọn lasẹ pe nigba ti wọn ba fẹ bura ki wọn o maa sọ pe: **Mo fi Oluwa t'O ni Ka`abah bura**; ki wọn o si maa sọ pe: **Ohun ti Ọlọhun fẹ lẹyin naa ti iwọ fẹ -l'o sẹlẹ-** ». An-Nasaa'i l'o gbe e jade, o si l'o gun rege.

Bakan naa o tun gbe ẹgbawa-ọrọ jade, lati ọdọ Ibn Abbas, pe ọkunrin kan sọ fun Anabi, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", pe: Ohun ti Ọlọhun ati iwọ fẹ -l'o sẹlẹ-; l`Anabi ba sọ fun un pe:

« أجعلتني لله ندا ؟، بل ما شاء الله وحده ».

« O wa sọ mi di ẹgbẹra fun Ọlọhun ni bi?; rara o, ohun ti Ọlọhun fẹ l'Oun nikan -l'o sẹlẹ- ».

Ibn Maajah naa gbe ẹgbawa-ọrọ jade, lati ọdọ At-Tufail ọmọ iya Aaishah ni agban ọdọ iya rẹ; o ni: « Mo lala ri i bi ẹni pe mo lọ si ọdọ awọn eniyan diẹ kan ninu awọn Yahuudi; -mo ni: Dajudaju ẹyin ni ẹ o ba jẹ ijọ t'o peye ju, ti ko ba si ti sisọ ti ẹ n sọ pe: Ọmọ Ọlọhun ni Uzairu. Wọn si dahun pe: Bẹẹ ni, ẹyin naa ni ẹ o ba jẹ ijọ t'o peye ju, ti ko ba si ti sisọ

ti ẹ n sọ pe: Ohun ti Ọlọhun ati Muhammad fẹ -l'o sẹlẹ-. Lẹyin naa ni mo kọja gbara awọn eniyan diẹ kan ninu awọn Nasaara, mo si ni: Ẹyin ni ẹ o ba jẹ ijọ t'o peye ju, bi ko ba si ti sisọ ti ẹ n sọ pe: Ọmọ Ọlọhun ni Al-Maseeh -Jesu-. Wọn ni: Bẹẹ ni, ẹyin naa ni ẹ o ba jẹ ijọ t'o peye ju, bi ko ba si ti sisọ ti ẹ n sọ pe: Ohun ti Ọlọhun ati Muhammad fẹ -l'o sẹlẹ-. Nigba ti mo ji mo fun ẹni ti mo fun niro ni iroyin nipa rẹ, lẹyin naa ni mo wa lọ si ọdọ Anabi, "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", mo si fun un niro; o si sọ pe: Njẹ o wa ti sọ ọ fun ẹnikan bi?, mo ni: Bẹẹ ni; o ni: N l'o ba dupẹ fun Ọlọhun, o si yin IN, lẹyin naa l'o wa sọ pe:

« أما بعد فإن طفيلاً رأى رؤيا أخبر بها من أخبر منكم، وأنكم قلتم كلمة يمنعني كذا وكذا أن أنهاكم عنها. فلا تقولوا ما شاء الله وشاء محمد، ولكن قولوا ما شاء الله وحده ».

« Lẹyin naa: Dajudaju Tufail lala kan ti o se pe o ti fun ẹni t'o fun niro ninu yin ni iroyin nipa rẹ, ati pe dajudaju ẹyin n wi gbolohun kan t'o se wi pe nnkan bai bai l'o mu mi ma ti kọ ọ fun yin, nitori naa ẹ kò gbọdọ tun sọ pe: Ohun ti Ọlọhun ati Muhammad fẹ -l'o sẹlẹ- mọ; sugbọn kaka bẹẹ nse ni ki ẹ maa sọ pe: Ohun ti Ọlọhun fẹ l'Oun nikan -l'o sẹlẹ- ».

**Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ**

1- Mimọ awọn Yahuudi pẹlu ẹbọ t'o kere ju.

2- Agbọye eniyan nigba ti o ba jẹ onifẹẹnu.

3- Ọrọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a": « O wa sọ mi di ẹgbẹ Ọlọhun ni bi? », t'o ba ri bayii, njẹ bawo ni a ti fẹ wi nipa ẹni t'o sọ pe:

يا أكرم الخلق ما لي من ألـــوذ به سواك ...

« Iwọ alapọnle-julọ ninu awọn ẹda, n kò ni ẹnikan ti mo n sadi t'o yatọ si ọ ... ». Ati awọn ẹsẹ meji t'o wa lẹyin eleyii.

4- Wi pe ohun ti awọn eniyan n wi yii kò si ninu ẹbọ t'o tobi ju, nitori ọrọ rẹ t'o ni: « Nnkan bai bai l'o mu mi ma ti kọ ọ fun yin ».

5- Wi pe ọkan ninu awọn ipin isẹ ti Ọlọhun fi N ransẹ ni ala rere.

6- Wi pe o see se ki ala rere o jẹ okunfa sise apa kan ninu awọn ofin.

## Ori -karunlelogoji-:

## ENIKẸNI TI O BA BU IGBA DAJUDAJU O TI FI ARA NI ỌLỌHUN

Ọlọhun Ọba t'O gà sọ pe:

﴿ وقالوا ما هي إلا حياتنا الدنيا نموت ونحيا وما يهلكنا إلا الدهر وما لهم بذلك من علم إن هم إلا يظنون ﴾. [سورة الجاثية: ٢٤].

« Ati pe wọn sọ pe: kò si isẹmi kan mọ yatọ si igbesi-aye wa yii, a n ku [awọn kan n ku] a si n sẹmi [awọn kan si n sẹmi], bẹẹ ni nnkan kan kọ ni i n pa wa rẹ ju igba lọ, wọn kò si ni amọdaju kankan nipa eleyii, nse ni wọn kan n ro arosọ lasan ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Jaathiyah: 24].

O wa ninu Saheeh lati ọdọ Abu Hurairah lati ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" pe:

« قال الله تعالى: يؤذيني ابن آدم، يسب الدهر وأنا الدهر، أقلب الليل والنهار ».

« Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe: Ọmọ Adam n ni Mi lara, o n bu igba, Emi ni igba, Mo maa N yi oru ati ọsan pada ».

O wa ninu ẹgbawa-ọrọ miiran pe:

« لا تسبوا الدهر، فإن الله هو الدهر ».

« Ẹ ma se maa bu igba, nitori pe dajudaju Ọlọhun ni igba ».

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Kikọ fun ni lati bu igba.
2- Pipe e ni ifarani Ọlọhun.
3- Wiwoye si ọrọ Rẹ -t'o ni-: « Dajudaju Ọlọhun ni igba ».
4- Wi pe o see se ki eniyan o jẹ ẹni t'o bu igba, koda ki o jẹ pe kò gbero lọkan rẹ lati se bẹẹ.

## Ori -kẹrindinlaadọta-:

## NIPA PIPE ENIYAN NI: ADAJỌ AWỌN ADAJỌ ATI OHUN TI O JỌ BẸẸ

O wa ninu Saheeh lati ọdọ Abu Hurairah lati ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" pe:

« إن أخنع اسم عند الله رجل تسمى ملك الأملاك، لا مالك إلا الله ».

« Dajudaju orukọ t'o yẹpẹrẹ ju lọdọ Ọlọhun ni ẹnikan ti o sọra rẹ ni **ọba awọn ọba**, kò si olukapa kan yatọ si Ọlọhun nikan ».

Sufyaan sọ pe: Gẹgẹ bii **Shaahaan Shaah** [eyi t'o tumọ si: ọba awọn ọba].

O wa ninu ẹgbawa-ọrọ miiran pe:

« أغيظ رجل على الله يوم القيامة وأخبثه ».

« Ẹni ti Ọlọhun yoo binu si ju ni ọjọ igbende, ti o si jẹ ẹni ti o buru ju [ni ẹnikan ti o sọra rẹ ni **ọba awọn ọba** ... ».

### Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Kikọ fun ni lati sọra ẹni ni **ọba awọn ọba**.

2- Wi pe iru idajọ yii naa ni ti gbogbo gbolohun t'o ba ni iru itumọ yii gẹgẹ bi Sufyaan ti sọ.

3- Sise laakaye si lile-koko lori eleyii ati ohun t'o fara jọ ọ; t'ohun ti didaju t'o daju pe itumọ rẹ kọ ni ọkan gba lero.
4- Sise laakaye si wi pe ti Ọlọhun Ọba t'O mọ ni agbega yii i se.

## Ori -kẹtadinlaadọta-:

## SISE APỌNLE AWỌN ORUKỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O GA, ATI YIYI ORUKỌ PADA NITORI ELEYII

عن أبي شريح أنه كان يكنى أبا الحكم. فقال له النبي ﷺ: « إن الله هو الْحَكَم، وإليه الْحُكْم ». فقال: إن قومي إذا اختلفوا في شيء أتوني، فحكمت بينهم، فرضي كلا الفريقين، فقال: « ما أحسن هذا، فما لك من ولد؟ »، قلت: شريح، ومسلم، وعبد الله،، قال: « فمن أكبرهم؟ »، قلت: شريح، قال: « فأنت أبو شريح ». رواه أبو داود وغيره.

O wa lati ọdọ Abu Shuraih wi pe: Wọn a maa pe oun ni: Abu Al-Hakam "Baba Adajọ t'o se pe ẹjọ t'o ba da labẹ ge", l'Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" ba sọ fun un pe: « Dajudaju Ọlọhun ni Adajọ ti O se pe ẹjọ t'O ba da ni abẹ ge ati pe ọdọ Rẹ ni idajọ wa ». L'o ba ni: dajudaju nigba ti awọn eniyan mi ba se iyapa-ẹnu lori nnkan kan, wọn a maa wa ba mi, mo si maa n se idajọ laarin wọn apa kini ati apa keji wọn a si maa yọnu [si idajọ mi], o ni: « Eleyii mọ kuku dara pupọ o, awọn wo l'o ni lọmọ? », mo sọ pe: Shuraih, ati Muslim, ati Abdullah; o ni: « Ta ni agba wọn? », mo ni: Shuraih; o ni: « A jẹ pe Baba Shuraih ni ọ ». Abu Daa'uud ati awọn miiran l'o gbe e jade.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Sise apọnle awọn iroyin Ọlọhun ati awọn orukọ Ọlọhun; koda ki o se wi pe ki i se itumọ rẹ ni eniyan gba lero [pẹlu pipe t'o n pe ẹnikan pẹlu ọkan ninu wọn].

2- Yiyi orukọ pada nitori eleyii.

3- Sise ẹsa eyi t'o dagba ju ninu awọn ọmọ ẹni lati maa fi pe ni.

## Ori -kejidinlaadọta-:

## NIPA ẸNI T'O BA FI NNKAN KAN TI ORUKỌ ỌLỌHUN N BẸ LARA RẸ TABI AL-QUR'AANI TABI OJISẸ ỌLỌHUN SE YẸYẸ

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ ولئن سألتهم ليقولن إنّما كنا نَخوض ونلعب قل أبالله وآياته ورسوله كنتم تستهزءون. لا تعتذروا قد كفرتم بعد إيمانكم ... ﴾. [سورة التوبة: ٦٥-٦٦].

« Ati pe ti o ba bi wọn leere, dajudaju wọn yoo sọ pe: Awa kan n se ẹfẹ ati ere lasan ni. Sọ pe: Se Ọlọhun, ati awọn aayah Rẹ, ati Ojisẹ Rẹ, ni ẹ fi n se yẹyẹ?. Ẹ ma se wa awawi mọ, dajudaju ẹ ti se aigbagbọ lẹyin igbagbọ yin ... ». [Al-Qur'aani, Suuratu t-Tawbah: 65-66].

O wa lati ọdọ Ibn Umar, ati Muhammad ọmọ Ka'ab, ati Zaid Ibn Aslam, ati Qataadah, -ẹgbawa-ọrọ apa kan wọn wọnu tomiran-, pe: ọkunrin kan sọ ni ogun Tabuuk pe: A kò tilẹ ri iru awọn oluka-Qur'aani [awọn oni-mimọ] wa yii ri nipa yiya ifunlọran, ati pe a o ri ẹni t'o parọ to wọn ri, bẹẹ ni kò si ẹnikan t'o ya ọlẹ to wọn loju-ogun; -Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", ati awọn Sahaabe rẹ, ti wọn jẹ oluka-Qur'aani ni n ba wi-; Awf ọmọ Maalik ba sọ fun un pe: Irọ l'o pa, ati pe onijodijẹsọ "Munaafiqi" ni ọ, mo si bura pe n o fun

Ojisẹ Ọlọhun niro [nipa rẹ], ni Awf ba lọ si ọdọ Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" lati fun un ni iroyin, sugbọn o ba wi pe Al-Qur'aani ti siwaju oun, ni ọkunrin naa ba wa si ọdọ Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" lẹyin igba ti o ti gbe gaari rakunmi rẹ le e lori t'o si ti gun un. O si sọ pe: Irẹ Ojisẹ Ọlọhun, nse ni a kan n gbẹfẹ ti a si n sọrọ awọn arinrinajo nigba ti wọn ba gun ohun gungun wọn, a n se bẹẹ lati fi ge ọna kuru funra wa.

Ibn Umar sọ pe: O dabi ẹni pe mo n wo o nigba t'o di okun gaari rakunmi Ojisẹ Ọlọhun mu ti okuta si n bo o lẹsẹ mejeeji, n si sọ pe: [Nse l'a kan n se ẹfẹ ati ere], Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" si n sọ fun un pe: « Se Ọlọhun ati awọn aayah Rẹ ati Ojisẹ Rẹ ni ẹ fi n se yẹyẹ? », kò si boju wo o rara, bẹẹ ni kò sọ fun un ju bẹẹ lọ.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Ohun ni eyi t'o tobi: Wi pe dajudaju alaigbagbọ ni ẹnikẹni t'o ba fi awọn nnkan wọnyi se yẹyẹ.
2- Wi pe eleyii ni alaye aayah t'o siwaju yii nipa gbogbo ẹni t'o ba se bẹẹ; ẹniyowu o le jẹ.
3- Iyatọ t'o wa laarin ofofo ati sise isiti fun Ọlọhun ati Ojisẹ Rẹ.
4- Iyatọ t'o wa laarin amojukuro ti Ọlọhun N fẹ ati lile-koko mọ awọn ọta Ọlọhun.

5- Wi pe o n bẹ ninu awọn ẹbẹ -tabi awawi- eyi ti kò yẹ ki a gba rara.

## Ori -kọkandinlaadọta-:

## OHUN TI O WA NIPA ỌRỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O GA T'O NI:

﴿ ولئن أذقناه رحمة منا من بعد ضراء مسته ليقولن هذا لي وما أظن الساعة قائمة ولئن رجعت إلى ربي إن لي عنده للحسنى فلننبئن الذين كفروا بما عملوا ولنذيقنهم من عذاب غليظ ﴾.

[سورة فصلت: ٥٠].

« Ati pe dajudaju ti A ba fun un ni ikẹ kan tọwo lati ọdọ Wa lẹyin inira kan ti o ti ba a, dajudaju yoo sọ pe: Eyi ni temi, emi kò si ro pe igbende yoo de, ati pe dajudaju ti a ba da mi pada si ọdọ Oluwa mi o daju pe oore naa ni tun n bẹ fun mi lọdọ Rẹ, nitori naa Mo bura pe dajudaju A O fun awọn alaigbagbọ niro nipa ohun ti wọn se nisẹ; A O si mu wọn tọ iya ti o le wo ». [Al-Qur'aani, Suuratu Fusilat: 50].

Mujaahid -salaye itumọ ọrọ rẹ t'o ni: « Eleyii ni t`emi » pẹlu - pe: Eleyii jẹ t'emi nitori isẹ mi, ati pe emi ni mo ni ẹtọ si i.

Ibn Abbas naa si sọ -nipa rẹ- pe: Ohun t'o gba lero ni pe: Lati ọdọ mi -l'o ti wa-.

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ قال إنما أوتيته على علم عندي ... ﴾. [سورة القصص: ٧٨].

« O sọ pe: Nse ni a fun mi ni eyi nitori imọ kan ti mo ni ... ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Qasas: 78].

Qataadah tumọ rẹ pe: Nitori imọ kan ti mo ni nipa awọn oju-ọna ti a fi kowo jọ.

Awọn miiran si tumọ rẹ pe: Nitori imọ kan t'o wa lọdọ Ọlọhun pe emi ni n o ni in.

Eleyii ni itumọ ọrọ Mujaahid t'o ni: A fun mi nitori agbega kan -ti a se fun mi-.

O wa lati ọdọ Abu Hurairah pe: Oun gbọ ti Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", n sọ pe: « Dajudaju awọn mẹta kan n bẹ ninu awọn ọmọ Isrẹli [ti wọn jẹ]: Adẹtẹ, ati onirun-rirejẹ, ati afọju, Ọlọhun fẹ dan wọn wo, l'O ba ran Malaika kan si wọn, o si lọ ba adẹtẹ naa, o ni: Ki ni nnkan ti o wu ọ ju?, o sọ pe: Awọ t'o dara, ati awọ t'o sunwọn, ki nnkan t'o mu ki awọn eniyan o korira mi o kuro ni ara mi, o ni: O ba fi ọwọ pa a [lara], ni alebu rẹ ba kuro lara rẹ, Ọlọhun si fun un ni awọ t'o dara ati awọ t'o sunwọn, o ni: Iru owo wo l'o wu ọ ju?, o wi pe: Rakunmi tabi malu [Ishaaq: -ọkan ninu awọn t'o gba a wa l'o n se iyemeji- lori eyi t'o jẹ ninu mejeeji-], l'o ba fun un ni aboyun rakunmi kan, o si sọ pe: Ọlọhun O ba ọ fi oore si i; o ni: o tun lọ ba onirun-rirejẹ naa o si sọ fun un pe: Ki ni nnkan ti o wu ọ ju?, o ni: Irun t'o dara, ati ki nnkan ti o mu ki awọn eniyan o korira mi o kuro ni ara mi, l'o ba fi ọwọ pa a, o si kuro lara rẹ, Ọlọhun si fun un ni irun kan t'o dara, o si bi i leere pe: Iru owo wo l'o wu ọ ju?, o ni: Malu tabi rakunmi, l'o ba fun un ni aboyun

malu kan, o ni: Ọlọhun O ba ọ fi oore si i; o ni: O si tun lọ si ọdọ afoju naa l'o ba sọ pe: Ki ni nnkan ti o wu ọ ju?, o ni: Ki Ọlọhun O da oju mi pada fun mi, ki n maa fi ri awọn eniyan, l'o ba fi ọwọ pa a, Ọlọhun si da oju rẹ pada fun un, o ni: Iru owo wo l'o wu ọ ju?, o ni: Agutan, o si fun un ni agutan bimọbimọ kan, [onikaluku ninu] awọn mejeeji si n gbabi fun rakunmi ati malu rẹ, bẹẹ ni [alagutan] naa n gbabi fun agutan rẹ; onitọun di ẹni t'o ni afonufoji kan t'o kun fun rakunmi, tibi ni afonufoji kan t'o jẹ ti malu, eleyii naa ni afonufoji kan t'o jẹ ti agutan.

O sọ pe: Lẹyin naa l'o ba lọ ba adẹtẹ naa pẹlu iru aworan rẹ ati bi o ti se ri [tẹlẹ]; o ni: Emi jẹ alaini ati onirin-ajo, awọn ọna ti mo si n gba ri nnkan isẹmi ninu irin-ajo mi ti ja, n kò si le e ri nnkan ti yoo gbe mi debi ti mo n lọ ni oni yii afi pẹlu [iranlọwọ] Ọlọhun lẹyin naa pẹlu [iranlọwọ] rẹ, mo n fi Ẹni t'o fun ọ ni awọ t'o dara ati awọ t'o sunwọn ati owo bẹ ọ pe ki o fun mi ni rakunmi kan ki n fi maa ba irin-ajo mi lọ; o si dahun wi pe: Awọn ẹtọ [awọn eniyan ti n bẹ lori mi] pọ jọjọ; l'o ba sọ fun un pe: O dabi ẹni pe mo mọ ọ ri?, njẹ ki i se adẹtẹ ti awọn eniyan n korira rẹ l'o ti jẹ ri bi?, sebi alaini ni ọ, ti Ọlọhun Ọba t'O ga t'O si gbọn-un-gbọn wa fun ọ lowo?; o ni: Nse ni mo jogun owo yii lọdọ baba mi bi oun naa ti jogun rẹ lọdọ awọn baba nla mi; o ni: Ti o ba jẹ wi pe opurọ ni ọ, ki Ọlọhun O yi ọ pada si bi o ti se wa

tẹlẹ, o ni: Lẹyin naa o lọ si ọdọ onirun-rireje̩ pẹlu iru aworan rẹ, o si sọ iru ohun t'o sọ fun eleyii fun un, oun naa si fun un ni iru esi ti o fun un; l'o ba ni: Ti o ba jẹ wi pe opurọ ni ọ ki Ọlọhun O yi ọ pada si bi o ti se ri tẹlẹ. O ni o tun lọ ba afọju naa pẹlu iru aworan rẹ, o ni: Emi jẹ alaini ati onirin-ajo, awọn ọna ti mo si n gba ri ohun isẹmi ninu irin-ajo mi ti ja, n kò si le e ri nnkan ti yoo gbe mi debi ti mo n lọ ni oni yii afi pẹlu [iranlọwọ] Ọlọhun lẹyin naa pẹlu [iranlọwọ] rẹ, mo n fi Ẹni t'o da oju rẹ pada fun ọ bẹ ọ pe ki o fun mi ni agutan kan ki n fi maa ba irin-ajo mi lọ, l'o ba dahun pe: Dajudaju afọju ni mo jẹ ri, Ọlọhun si da oju mi pada fun mi, nitori naa mu ohun t'o ba fẹ, ki o si fi ohun t'o ba fẹ silẹ, mo fi Ọlọhun bura pe n kò ni i la wahala bọ ọ lọrun rara lati da nnkan kan t'o ba mu pada nitori Ọlọhun. L'o ba sọ pe: Fi ọwọ mu owo rẹ, nse ni Ọlọhun dan yin wo, nitori naa dajudaju Ọlọhun ti yọnu si ọ, O si binu si awọn arakunrin rẹ mejeeji ». Bukhari ati Muslim l'o gbe e jade.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye aayah naa.

2- Ki ni itumọ: « Dajudaju yoo sọ pe: Eyi ni temi ».

3- Ki ni itumọ ọrọ rẹ: « Nse ni wọn fun mi l'eyi nitori imọ kan ti mo ni ...».

4- Ariwoye nla t'o wa ninu itan iyanu yii.

## Ori -aadọta-:

## ỌRỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O GA T'O NI:

﴿ فلما آتاهما صالحا جعلا له شركاء فيما آتاهما فتعالى الله عما يشركون ﴾. [سورة الأعراف: ١٩٠].

« Nigba ti O fun awọn mejeeji ni ọmọ t'o dọgba kan tan, wọn wa awọn orogun fun Un ninu ohun ti O fun awọn mejeeji, bẹẹ ni Ọlọhun ga ju ohun ti wọn fi n se orogun fun Un lọ ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-A'araaf: 190].

Ibn Hazm sọ pe: Ẹnu wọn ko lori wi pe eewọ ni gbogbo orukọ kan ti wọn fi pe eniyan ni ẹru nnkan miiran t'o yatọ si Ọlọhun, gẹgẹ bi: Abdu Umar "ẹru Umar", ati Abdul-Ka'abah "ẹru Ka'abah-, ati awọn t'o fara jọ eleyii, yatọ si Abdul-Muttalib nikan.

Ibn Abbas sọ nipa aayah yii pe: « Nigba ti Adam sun mọ Hawwa'u o loyun, ni esu ba wa ba awọn mejeeji, o si sọ pe: Dajudaju emi ni ẹni yin t'o mu yin jade kuro ninu Al-Janna, ninu ki ẹ tẹle temi, tabi ki n se iho meji ti ẹkiri fun un, yoo jade lati ikun rẹ yoo si maa ya a, ati pe mo bura pe dajudaju n o tun segba, n o si sawo, o n dẹruba wọn, nitori naa ẹ sọ ọ ni: Abdul-Haarith "ẹru esu", sugbọn wọn kọ lati tẹle tiẹ, l'ọmọ naa ba jade loku, lẹyin naa l'o tun loyun, esu ba tun wa ba awọn mejeeji o si sọ iru ohun t'o sọ tẹlẹ, wọn si kọ lati tẹle tiẹ, ọmọ naa tun jade loku, lẹyin naa l'o tun loyun, o tun wa ba awọn

mejeeji, o si ko o ro fun wọn, ifẹ ki nnkan kan o ma se ọmọ -ti n bẹ nikun yii- mu awọn mejeeji, ni wọn ba sọ ọ ni: Abdul-Haarith "ẹru esu"; eleyii ni ọrọ Ọlọhun t'O ni:

﴿ جعلا له شركاء فيما آتاهما ﴾.

« Wọn wa awọn orogun fun Un ninu ohun ti O fun awọn mejeeji ». Ibn Abi Haatim l'o gbe e jade.

Bakan naa o tun gbe ọrọ jade gba ọna kan t'o gun rege lati ọdọ Qataadah pe: Wọn wa awọn orogun fun Un nipa titẹle asẹ rẹ -esu- ki i se wi pe wọn se e l'orogun nipa jijọsin fun un.

O tun gbe ọrọ jade gba ọna kan t'o gun rege lati ọdọ Mujaahid nipa ọrọ Ọlọhun t'o ni:

﴿ لئن آتيتنا صالحا ﴾. [سورة الأعراف: ١٨٩].

« Ti O ba fun wa ni ọmọ kan t'o dọgba … ». [Al-Qur'aani, 7:189]. Pe: Ẹru wi pe ki o ma ya nnkan miiran t'o yatọ si eniyan n ba wọn.

Wọn si tun gba ohun ti itumọ rẹ dọgba pẹlu eleyii wa lati ọdọ Al-Hasan Al-Basri ati Sai'eed ati awọn miiran.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Sise gbogbo orukọ ti wọn fi pe eniyan ni ẹru nnkan miiran t'o yatọ si Ọlọhun leewọ.
2- Alaye aayah naa.

3- Wi pe orukọ ti wọn sọ ọmọ naa nikan ni ẹbọ yii ti sẹlẹ; bo tilẹ jẹ pe ki i se paapaa itumọ orukọ yii ni wọn gba lero.
4- Wi pe bibun ti Ọlọhun ba bun eniyan ni ọmọbinrin t'o dọgba n bẹ ninu idẹra.
5- Awọn asiwaju-rere sọ iyatọ ti n bẹ laarin sisẹbọ ninu titẹle ilana ati isẹbọ ninu ijọsin.

## Ori -kokanlelaadota-:

## ỌRỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O GA T'O NI:

﴿ ولله الأسماء الحسنى فادعوه بها وذروا الذين يلحـــــــدون في أسمائه سيجزون ما كانوا يعملون ﴾. [سورة الأعراف: ١٨٠].

« Ti Ọlọhun ni awọn orukọ ti o dara ju, nitori naa ẹ maa fi wọn pe E, ki ẹ si fi awọn ẹni ti wọn n yẹ awọn orukọ Rẹ kuro lori ododo silẹ, a o san wọn ni ẹsan ohun ti wọn n se nisẹ ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-A'araaf: 180].

Ibn Abi Haatim ni Ibn Abbas -tumọ ọrọ Ọlọhun t'o ni-:

﴿ يلحدون في أسمائه ﴾.

« Wọn n yẹ awọn orukọ Rẹ kuro lori ododo »; pe: Wọn n sẹbọ.

O si tun wa lati ọdọ rẹ pe: Wọn ti ara: **AL-ILAAHU** "Ọba Ajọsin fun lododo" sọ **AL-LAATA** "ọkan ninu awọn oosa wọn". Wọn tun ti ara: **AL-AZEEZ** "Ọba Alagbara" sọ **AL-UZZAA** "ọkan ninu awọn oosa wọn".

Al-A'amash -naa tumọ rẹ bayii- pe: Wọn fi ohun ti ki i se ara awọn orukọ naa bọ inu wọn.

### Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Fifi ẹsẹ awọn orukọ Ọlọhun rinlẹ.

2- Wi pe awọn orukọ ti o dara ju ni wọn.

3- Pipa ni lasẹ pe ki a maa fi wọn pe E nigba ti a ba n sadua.

4- Pipa ẹni ti o tako wọn ninu awọn alaimọkan awọn ti wọn yẹ awọn orukọ Ọlọhun kuro lori ododo ti.

5- Itumọ Al-Ilhaad "itapa si ti Ọlọhun" pẹlu awọn orukọ Ọlọhun.

6- Ileri-iya fun ẹni t'o ba yẹ awọn orukọ Ọlọhun kuro lori ododo.

## Ori -kejilelaadọta-:

## A KO GBỌDỌ SỌ PE AS-SALAAM ALAA -L-LAAH [ALAAFIA FUN ỌLỌHUN]

O wa ninu Saheeh lati ọdọ Ibn Mas'uud "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe: Nigba ti a ba n bẹ pẹlu Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" a maa wi pe: **AS-SALAAM ALAA -L-LAAHI MIN IBAADIHI. AS-SALAAM ALAA FULAAN WA FULAAN** "Alaafia fun Ọlọhun lati ọdọ awọn ẹru Rẹ. Alaafia fun lagbaja ati lagbaja"; ni Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" ba sọ pe:

« لا تقولوا السلام على الله فإن الله هو السلام ».

« Ẹ kò gbọdọ tun sọ pe: **AS-SALAAM ALAA -L-LAAH** "Alaafia fun Ọlọhun" mọ, tori pe dajudaju Ọlọhun Ọba ni: **AS-SALAAM** "Ọba Alaafia" ».

### Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Itumọ As-Salaam.
2- Wi pe kiki ni i se.
3- Wi pe kò dara pe ki a wi i fun Ọlọhun.
4- Ohun t'o mu ki eleyii o jẹ bẹẹ.
5- Kikọ wọn ni kiki t'o dara lati maa fi ki Ọlọhun.

## Ori -ketalelaadota-:

## SISỌ PE: IWỌ ỌLỌHUN DARI JIN MI TI O BA FẸ

O wa ninu Saheeh lati ọdọ Abu Hurairah pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« لا يقل أحدكم: اللهم اغفر لي إن شئت، اللهم ارحمني إن شئت؛ ليعزم المسألة، فإن الله لا مكره له ».

« Ẹnikan yin kò gbọdọ sọ pe: Iwọ Ọlọhun, dari jin mi ti O ba fẹ, Iwọ Ọlọhun, kẹ mi ti O ba fẹ, sugbọn nse ni k'o ni ipinnu nipa ohun ti n tọrọ, nitori pe kò si nnkan kan t'o le e jẹ Ọlọhun nipa ».

O wa ninu ẹgbawa-ọrọ ti ọdọ Muslim pe:

« وليعظم الرغبة فإن الله لا يتعاظمه شيء أعطاه ».

« Ati pe ki o tẹpẹlẹ mọ titọrọ ohun ti n tọrọ, nitori pe dajudaju kò si nnkan kan ti Ọlọhun fẹ lati fun ni ti i soro fun Un ».

### Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Kikọ fun ni lati da nnkan kan si ninu adua.
2- Sise alaye idi eleyii.
3- Ọrọ rẹ -t'o ni-: « Sugbọn nse ni ki o ni ipinnu nipa ohun ti n tọrọ ».
4- Titẹpẹlẹ mọ titọrọ ohun ti eniyan n tọrọ.
5- Sisọ idi ọrọ naa.

**Ori -kẹrinlelaadọta-:**

## ENIYAN KO GBỌDỌ SỌ PE: ẸRU-KUNRIN MI TABI ẸRU-BINRIN MI

O wa ninu Saheeh lati ọdọ Abu Hurairah pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« لا يقل أحدكم أطعم ربك. وضئ ربك. وليقل: سيدي ومولاي. ولا يقل أحدكم: عبدي وأمتي، وليقل: فتاي وفتاتي وغلامي ».

« Ẹnikan yin kò gbọdọ maa sọ [fun ẹni t'o ni ikapa lori rẹ] pe: Fun oluwa rẹ lounjẹ, ba oluwa rẹ saluwala; sugbọn nse ni ki [ẹni ti wọn ni ikapa lori rẹ] o maa pe [ẹni t'o ni ikapa le e lori] pe: Ọga mi, ati olowo mi; bẹẹ ni ẹnikan yin kò gbọdọ maa sọ pe: Ẹru-kunrin mi, ẹru-binrin mi; sugbọn nse ni ki o maa sọ pe: Ọdọmọ-kunrin mi, ọdọmọ-binrin mi, ọmọde-kunrin mi ».

### Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Kikọ fun ni lati maa sọ pe ẹru-kunrin mi ati ẹru-binrin mi.

2- Ẹru kò gbọdọ sọ fun olowo rẹ pe: Oluwa mi, wọn kò si gbọdọ sọ fun un pe: Fun oluwa rẹ lounjẹ.

3- Kikọ ẹnikini l'ẹkọ wi pe ki o maa sọ pe: Ọdọ-kunrin mi, ọdọ-binrin mi, ọmọde-kunrin mi.

4- Kikọ ẹnikeji l'ẹkọ wi pe ki o maa sọ pe: Ọga mi, ati olowo mi.

5- Itaniji nipa ohun ti a gba lero [pẹlu eleyii], ohun naa ni fifi ẹsẹ sise Ọlọhun laaso ninu ijọsin "At-Tawheed" rinlẹ [ninu gbogbo nnkan] titi t'o fi de ori awọn gbolohun ẹnu.

## Ori -karunlelaadọta-:

## KO TỌ RARA PE KI A DA ẸNI T'O BA FI ỌLỌHUN ỌBA TỌRỌ NNKAN KAN PADA [LỌWỌ OFOO]

O wa lati ọdọ Ibn Umar "ki Ọlọhun O yọnu si awọn mejeeji" o ni: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« من استعاذ بالله فأعيذوه، ومن سأل بالله فـــأعطوه، ومـــن دعاكم فأجيبوه، ومن صنع إليكم معروفا فكـــافئوه، فـــإن لم تجدوا ما تكافئونه فادعوا له، حتى تروا أنكم قد كافـــأتموه ».

رواه أبو داود والنسائي بسند صحيح.

« Ẹnikẹni t'o ba fi Ọlọhun wa isadi, ẹ daabo bo o, ẹnikẹni t'o ba si fi Ọlọhun tọrọ [nnkan kan] ẹ fun un, ẹnikẹni t'o ba si pe yin, ẹ jẹpe rẹ, ati pe ẹnikẹni t'o ba se daadaa si yin ẹ san an lẹsan, sugbọn ti ẹ kò ba ri nnkan ti ẹ o fi san an lẹsan, ẹ se adua fun un, titi ti ẹ o fi ri wi pe dajudaju ẹ ti san an lẹsan ». Abu Daa'uud ati An-Nasaa'i l'o gbe e jade gba ọna kan t'o gun rege.

### Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Idaabo bo ẹni ti o fi Ọlọhun wa isadi.
2- Fifun ẹni t'o fi Ọlọhun tọrọ [ni ohun ti n tọrọ].
3- Jijẹpe ẹni t'o pe ni [sibi ounjẹ apejẹ kan].
4- Sisan ni lẹsan lori daadaa.
5- Wi pe ohun ti a fi i san ni lẹsan ni adua jẹ fun ẹni ti kò ni agbara nnkan miiran yatọ si i.

6- Ọrọ rẹ -t'o sọ pe-: « Titi ti ẹ o fi ri wi pe dajudaju ẹ ti san an lẹsan ».

**Ori -kẹrindinlọgọta-:**

## KO TỌ KI A FI OJU ỌLỌHUN ỌBA TỌRỌ NNKAN KAN YATỌ SI ỌGBA-IDERA "AL-JANNA" NIKAN

O wa lati ọdọ Jaabir, "ki Ọlọhun O yọnu si i", o ni: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", sọ pe:

« لا يسأل بوجه الله إلا الجنة ». رواه أبو داود.

« Kò tọ ki a fi oju Ọlọhun Ọba tọrọ nnkan kan yatọ si ọgba-idẹra nikan ». Abu Daa'uud l'o gbe e jade.

### Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Kikọ fun ni lati fi oju Ọlọhun Ọba tọrọ nnkan kan t'o yatọ si paapin ohun ti eniyan n wa "Al-Janna".
2- Fifi ẹsẹ iroyin oju rinlẹ fun Ọlọhun.

## Ori -kẹtadinlọgọta-:

## OHUN TI O WA NIPA [GBOLOHUN:] IBA SE WI PE

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ يقولون لو كان لنا من الأمر شيء ما قتلنا هاهنا قل لو كنتم في بيوتكم لبرز الذين كتب عليهم القتل إلى مضاجعهم وليبتلي الله ما في صدوركم وليمحص ما في قلوبكم والله عليم بذات الصدور ﴾. [سورة آل عمران: ١٥٤].

« Wọn n sọ pe: Iba se wi pe nnkan kan n bẹ ni ọwọ wa ninu ọrọ naa ni, wọn kò ba ti pa wa si ibi. Sọ pe: Bi ẹ ba n bẹ ninu awọn ile yin dajudaju awọn ti a kọ iku fun [ninu yin] iba jade lọ si aye ibi ti wọn yoo pa wọn si, ki Ọlọhun O le ba dan ohun ti n bẹ ninu awọn igbaaya yin wo, ki O si le ba yẹ ohun ti n bẹ ninu awọn ọkan yin wo, Ọlọhun ni Oni-mimọ nipa ohun ti n bẹ ninu awọn ọkan ». [Al-Qur'aani, Suuratu Aal-Imraan: 154].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ الذين قالوا لإخوانهم وقعدوا لو أطاعونا ما قتلوا قل فادرءوا عن أنفسكم الموت إن كنتم صادقين ﴾. [سورة آل عمران: ١٦٨].

« Awọn ti wọn sọ fun awọn ọmọ-iya wọn, nigba ti awọn jokoo pe: Iba se pe wọn gbọrọ si wa l'ẹnu ni, wọn ki ba ti pa wọn. Sọ pe: Njẹ ẹ ti iku danu kuro

lori ara yin ti ẹyin ba jẹ olododo ». [Al-Qur'aani, Suuratu Aal-Imraan: 168].

O wa ninu Saheeh lati ọdọ Abu Hurairah "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« احرص على ما ينفعك، واستعن بـــالله ولا تعجـــزن، وإن أصابك شيء فلا تقل لو أنّي فعلت كـــذا لكـــان كـــذا وكـــذا، ولكن قل قدر الله وما شاء فعل، فإن لو يفتح عمل الشيطان ».

« Maa gbiyanju lori ohun ti yoo se ọ lanfaani, ki o si maa wa iranlọwọ lọdọ Ọlọhun, ma si se ko aarẹ rara, ti nnkan kan ba wa se ọ, ma se sọ pe: Iba se pe mo ti se igba ni, bai bai ni i ba ri; sugbọn nse ni ki o sọ pe: **QADDARA -L-LAAHU WA MAA SHAA`A FA`AL** "Akọọlẹ Ọlọhun -l'eyi- ohun t'O si fẹ l'O se", nitori pe nse ni **iba se wi pe** maa n si isẹ esu ».

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye awọn aayah meji ti n bẹ ninu Suuratu Aal-Imraan.

2- Kikọ fun ni ni kikọ kedere lati jinna si wiwi -gbolohun- **iba se wi pe** nigba ti nnkan kan ba se ni.

3- Idi ọrọ naa ni pe sise bẹẹ a maa si isẹ esu.

4- Itọnisọna lọ sidi ọrọ t'o dara.

5- Pipa ni lasẹ pẹlu gbigbiyanju lori nnkan ti yoo se ni l'anfaani pẹlu fifi Ọlọhun tọrọ iranlọwọ.
6- Kikọ fun ni lati se ohun t'o jẹ atodijẹ eleyii eyi ti i se ikaarẹ.

## Ori -kejidinlogota-:

## KIKỌ FUN NI LATI BU ATẸGUN

O wa lati ọdọ Ubaiyyu ọmọ Ka'ab "ki Ọlọhun O yọnu si i", pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« لا تسبوا الريح، فإذا رأيتم ما تكرهون فقولوا: اللَّهُمَّ إِنَّا نَسْأَلُكَ مِنْ خَيْرِ هَذِهِ الرِّيحِ وَخَيْرِ مَا فِيهَا، وَخَيْرِ مَا أُمِرَتْ بِهِ، وَنَعُوذُ بِاللَّهِ مِنْ شَرِّ هَذِهِ الرِّيحِ وَشَرِّ مَا فِيهَا وَشَرِّ مَا أُمِرَتْ بِهِ ». صححه الترمذي.

« Ẹ kò gbọdọ maa bu atẹgun, nitori naa nigbakugba ti ẹ ba ri nnkan ti ẹ n korira, ẹ maa sọ pe: [**ALLAHUMMA INNAA NAS`ALUKA MIN KHAIRI HAADZIHI -R-REEHI, WA KHAIRI MAA FEEHAA, WA KHAIRI MAA UMIRAT BIH, WA NA`UUDZU BI-L-LAAHI MIN SHARRI HAADZIHI -R-REEHI, WA SHARRI MAA FEEHAA, WA SHARRI MAA UMIRAT BIH**]. Itumọ: "Iwọ Ọlọhun awa n tọrọ ninu oore atẹgun yii lọdọ Rẹ, ati oore ti n bẹ ninu rẹ, ati oore ti a fi pa a lasẹ, a si n sadi Ọlọhun nibi aburu atẹgun yii, ati aburu ti n bẹ ninu rẹ, ati aburu ti a fi pa a lasẹ ».

### Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Kikọ fun ni lati bu atẹgun.

2- Itọnisọna lọ sidi ọrọ t'o sanfaani nigbakugba ti eniyan ba ri nnkan ti n korira.

3- Itọnisọna wi pe ohun ti a pa lasẹ ni -atẹgun- i se.

4- Wi pe o see se ki Ọlọhun O pa a lasẹ pẹlu rere, O si le pa a lasẹ pẹlu aburu.

**Ori -kọkandinlọgọta-:**

**ỌRỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O GA T'O NI:**

﴿ يظنون بالله غير الحق ظن الجاهلية يقولون هل لنا من الأمر من شيء قل إن الأمر كله لله ﴾. [سورة آل عمران: ١٥٤].

« Wọn n daba buruku aba aimọkan si Ọlọhun, wọn n sọ pe: Njẹ a wa ni nnkan kan ninu ọrọ yii bi?, sọ pe: Ti Ọlọhun ni gbogbo ọrọ naa i se ». [Al-Qur'aani, Suuratu Aal-Imraan: 154].

Ọlọhun tun sọ pe:

﴿ الظانين بالله ظن السوء عليهم دائرة السوء وغضب الله عليهم ولعنهم وأعد لهم جهنم وساءت مصيراً ﴾. [سورة الفتح:٦].

« Awọn oludaba buruku si Ọlọhun, iya buruku ni yoo jẹ ti wọn, ati pe Ọlọhun O binu si wọn, yoo si le wọn jinna si ikẹ Rẹ, O si ti pese "ina" Jahannama silẹ de wọn, bẹẹ ni o buru ni ibupadasi ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Fat'h: 6].

Ibn Al-Qayyim sọ nipa aayah alakọkọ pe: Wọn tumọ eleyii pẹlu wi pe: Ọlọhun Ọba t'O mọ kò ni I se aranse fun Ojisẹ Rẹ, ati pe ọrọ rẹ n bọ wa parẹ. Wọn si tun tumọ rẹ pẹlu aba ti wọn da pe ki i se akọọlẹ Ọlọhun ati ọgbọn "Hikmah" Rẹ l'o mu ki nnkan t'o se wọn o se wọn. Nitori naa wọn tumọ rẹ pẹlu kikọ ọgbọn "Hikmah" Rẹ, ati kikọ akọọlẹ Rẹ, ati kikọ wi pe ọrọ Ojisẹ Rẹ "ikẹ ati ọla Ọlọhun k'o

maa ba a" yoo dopin-, ati -kikọ- pe yoo fi i bori gbogbo ẹsin miiran pata. Eleyii ni aba buruku ti awọn alagabangebe ati awọn ọsẹbọ da ninu Suuratu l-Fat'h; ohun t'o si mu ki eleyii o jẹ aba buruku ni pe dida ohun ti kò tọ si Ọlọhun t'O mọ ni aba ni i se, eyi ti kò si tọ si ọgbọn "Hikmah" Rẹ ati ẹyin Rẹ ati adehun ododo Rẹ.

Nitori naa ẹnikẹni t'o ba daba wi pe Ọlọhun yoo mu ki ibajẹ o bori ododo ni bibori ti yoo fi ẹsẹ rinlẹ, ti ododo o si poora pẹlu rẹ; tabi o tako pe nse l'ohun t'o sẹlẹ ri bi o ti ri pẹlu idajọ Rẹ ati akọọlẹ Rẹ; tabi o tako pe O kọ akọọlẹ Rẹ nitori ọgbọn "Hikmah" t'o dopin t'O se wi pe O l'ẹtọ si ọpẹ lori rẹ, kaka bẹẹ t'o l'ero wi pe nse l'o jẹ bẹẹ nitori ọwọ fifẹ [t'O fẹ pe k'o jẹ bẹẹ], eleyii ni aba awọn ẹni ti wọn saigbagbọ.

﴿ فويل للذين كفروا من النار ﴾. [سورة ص: ٢٧].

« Nitori naa Wailu "aye kan ti ina rẹ gbona gidigidi debi wi pe kò si nnkan ti o bọ sinu rẹ ti kò ni i yọ gẹrẹgẹrẹ" ki o maa jẹ ti awọn ti wọn se aigbagbọ ninu ina ». [Al-Qur'aan, Saad: 27]. Bẹẹ ni ọgọọrọ awọn eniyan ni wọn maa n daba buruku si Ọlọhun nipa ohun t'o jẹ mọ ori ara wọn, ati nipa ohun ti N se pẹlu awọn miiran, ati pe ko si ẹnikan t'o le e bọ ninu eleyii afi ẹni t'o mọ Ọlọhun, ati awọn orukọ Rẹ, ati

awọn iroyin Rẹ, ati ohun t'o jẹ ọranyan ọgbọn "Hikmah" Rẹ ati ẹyin Rẹ.

Tori naa ki onilaakaye oluse-isiti fun ori ara rẹ o mojuto eleyii, ki o si ronupiwada lọ si ọdọ Ọlọhun, k'o si tọrọ idarijin Rẹ lori aba buruku t'o ti da si Oluwa rẹ.

Ati pe ẹnikẹni ti o ba se iwadii rẹ [ninu awọn eniyan], o ri wi pe itapa si akọsilẹ "kadara" n bẹ pẹlu rẹ, o si ni bi i ti n bu ẹnu atẹ lu u; ti yoo si maa da aba pe nse l'o yẹ ki o jẹ bayii bayii; bi ẹni ti -titapa si kadara- tiẹ kere ti n bẹ ni ẹni ti tiẹ pọ n bẹ; wa se iwadii ori ara rẹ; njẹ iwọ naa wa bọ [ninu rẹ] bi?.

"Nitori naa ti o ba la ninu rẹ, o la ninu ọran aladanwo nla kan

Sugbọn ti o kò ba fi le la ninu rẹ; dajudaju emi kò lero wi pe o le la [ninu titapa si kadara]".

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye aayah Suuratu Aal-Imraan.

2- Alaye aayah Suratul-Fat'h.

3- Iroyin wi pe orisirisi ti kò ni onka ni eleyii i se.

4- Wi pe ẹnikan kò le e la ninu eleyii yatọ si ẹni t'o mọ awọn orukọ Ọlọhun ati awọn iroyin Rẹ; t'o si mọ ori ara rẹ.

## Ori -ọgọta-:

## OHUN TI O WA NIPA AWỌN OLUTAKO AKỌSILẸ "KADARA"

Ibn Umar sọ pe: Mo fi Ẹni ti ẹmi Ibn Umar n bẹ lọwọ Rẹ bura pe: Iba se wi pe ẹnikan wọn ni iru Uhud ni wura, ti o si na an si oju-ọna Ọlọhun, Ọlọhun kò ni I gba a lọwọ rẹ titi ti yoo fi gba akọọlẹ gbọ lododo; lẹyin naa ni o fi ọrọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" yii sẹri:

« الإيمان أن تؤمن بالله وملائكته وكتبه ورسله واليوم الآخـــر وتؤمن بالقدر خيره وشره ». رواه مسلم.

« Igbagbọ-ododo ni: Ki o gba Ọlọhun Ọba gbọ, ati awọn Malaika -abaafin- Rẹ, ati awọn tira Rẹ, ati awọn ojisẹ Rẹ, ati ọjọ ikẹyin, ki o si gba akọọlẹ "kadara" gbọ, daadaa rẹ ati aburu rẹ ». Muslim l'o gbe e jade.

O tun wa lati ọdọ Ubaadah Ibn AS-Saamit, pe o sọ fun ọmọ rẹ pe: Irẹ ọmọ mi, dajudaju o ko ni i ri adun igbagbọ-ododo titi ti o fi mọ amọdaju wi pe ohun t'o se ọ, ko si akọọlẹ wi pe kò tase rẹ [l'o mu un se ọ], ati pe ohun t'o tase rẹ, kò si akọọlẹ pe yoo se ọ [l'o mu un tase rẹ], mo gbọ ti Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" n sọ pe:

« إن أول ما خلق الله القلم، فقال له: اكتب، فقال: رب وماذا أكتب؟، قال: اكتب مقادير كل شيء حتى تقوم الساعة ».

« Dajudaju akọkọ ohun ti Ọlọhun da ni gege, O si sọ fun un pe: Kọwe; o ni: Oluwa mi! ki ni ki n kọ?; O sọ pe: Kọ awọn ebubu "kadara" gbogbo nnkan titi ti igbende yoo fi de ».

Irẹ ọmọ mi, mo gbọ ti Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" n sọ pe:

« من مات على غير هذا فليس مني ».

« Ẹnikẹni t'o ba ku si ori ohun t'o yatọ si eleyii, kò si ninu -ijọ- mi ».

O tun wa ninu ẹgbawa-ọrọ ti Ahmad pe:

« إن أول ما خلق الله القلم، فقال له اكتب فجرى في تلك الساعة بما هو كائن إلى يوم القيامة ».

« Dajudaju akọkọ ohun ti Ọlọhun da ni gege, O si wi fun un pe: Kọwe, n l'o ba kọ gbogbo ohun ti yoo sẹlẹ titi di ọjọ igbende silẹ ni asiko naa ».

O tun wa ninu ẹgbawa-ọrọ ti Ibn Wahb pe:

« فمن لم يؤمن بالقدر خيره وشره أحرقه الله بالنار ».

« Nitori naa ẹnikẹni ti kò ba gba akọọlẹ "Kadara" gbọ; daadaa rẹ ati aburu rẹ Ọlọhun O jo o nina ».

O tun wa ninu tira Al-Musnad ati awọn tira Sunna lati ọdọ Ibn Ad-Dailamiyyi o ni: « Mo lọ si

ọdọ Ubaiyyu ọmọ Ka'ab, mo si sọ fun un pe: Iseyemeji kan n bẹ ni ẹmi mi nipa akọọlẹ "Kadara", tori naa sọ nnkan kan fun mi, boya Ọlọhun O ba mi fi gbe e kuro l'ọkan mi, l'o ba sọ pe: Ti o ba na wura ti o da gẹgẹ bii apata Uhud, Ọlọhun kò ni I gba a lọwọ rẹ titi t'o fi gba kadara gbọ; ti o si fi mọ amọdaju pe ohun ti o se ọ kò si akọọlẹ pe kò tase rẹ [l'o mu un se ọ]; bẹẹ ohun t'o tase rẹ, kò si akọọlẹ pe yoo se ọ [l'o mu un tase rẹ], ati pe ti o ba fi le ku si ori nnkan miiran t'o yatọ si eleyii, mo bura pe dajudaju o jẹ ọkan ninu awọn ero-ina. O ni: Ni mo ba lọ ba Abdullah ọmọ Mas'uud ati Hudzaifah ọmọ Al-Yamaan ati Zaid ọmọ Thaabith, gbogbo wọn si sọ iru rẹ fun mi lati ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a". Ẹgbawa-ọrọ yii gun rege, Al-Haakim l'o gbe e jade ninu Saheeh rẹ.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye pe ọranyan ni gbigba akọọlẹ "kadara" gbọ.

2- Alaye bawo ni eniyan yoo ti se gba a gbọ.

3- Bibajẹ isẹ ẹni ti kò ba gba a gbọ.

4- Iroyin wi pe ẹnikan kò ni i ri adun igbagbọ-ododo titi ti yoo fi gba a gbọ.

5- Sisọ akọkọ nnkan ti Ọlọhun da.

6- Wi pe o kọ awọn kadara titi di ọjọ igbende ni asiko naa.

7- Imọpa-mọsẹ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" kuro lọdọ ẹnikẹni ti kò ba gba kadara gbọ.

8- Isesi awọn asiwaju-rere nipa titi isuju danu pẹlu sise ibeere lọdọ awọn olumọ.
9- Dajudaju awọn olumọ da a lohun pẹlu ohun ti yoo ti isuju rẹ danu, nitori pe wọn fi ọrọ naa ti si ọdọ Ojisẹ Ọlọhun nikan "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a".

## Ori -kọkanlelọgọta-:

## OHUN TI O WA NIPA AWỌN AYAWORAN [FOTO]

O wa lati ọdọ Abu Hurairah "ki Ọlọhun O yọnu si i" o ni: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« قال الله تعالى: ومن أظلم ممن ذهب يخلق كخلقي، فليخلقوا ذرة، أو ليخلقوا حبة، أو ليخلقوا شعيرة ». أخرجاه.

« Ọlọhun Ọba t'O ga wi pe: Ẹnikan kò se abosi bii ẹni ti n ya aworan lati fi i jọ ẹda Mi, nitori naa ki wọn o da ọmọ-inaagun kan, tabi ki wọn o da ọka horo kan, tabi ki wọn o da baba horo kan ». Bukhari ati Muslim l'o gbe e jade.

Awọn mejeeji tun gbe ẹgbawa-ọrọ jade lati ọdọ Aaishah "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« أشد الناس عذابا يوم القيامة الذين يضاهئون بخلق الله ».

« Awọn ti iya wọn yoo le ju ninu awọn eniyan ni ọjọ igbende ni awọn ẹni ti o se wi pe wọn ya aworan lati fi jọ ẹda Ọlọhun ».

Awọn mejeeji tun gbe ẹgbawa-ọrọ jade lati ọdọ Ibn Abbas, o ni: Mo gbọ ti Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" n sọ pe:

« كل مصور في النار، يجعل له بكل صورة صورها نفس يعذب بها في جهنم ».

« Gbogbo ayaworan ni yoo wọ ina, Ọlọhun yoo ba a fi ẹmi si ara gbogbo aworan kọọkan t'o ya, yoo si maa fi wọn jẹ ẹ niya ninu Jahannama ».

Awọn mejeeji tun gbe ẹgbawa-ọrọ jade lati ọdọ Ibn Abbas bakan naa, lati ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" pe:

« من صور صورة في الدنيا كلف أن ينفخ فيها الروح وليس بنافخ ».

« Ẹnikẹni t'o ba ya aworan [abẹmi] kan ni ile-aye yii, Ọlọhun O pa a lasẹ pe ki o fẹ ẹmi si i lara, kò si ni i le fẹ ẹ si i ».

Muslim tun gbe ẹgbawa-ọrọ jade lati ọdọ Abu Al-Hayyaj o ni: Ali ọmọ Abu Taalib sọ fun mi pe: O yoo wa jẹ ki n ran ọ ni [iru] ohun ti Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" ran mi bi?; wi pe: O kò gbọdọ fi aworan kan silẹ afi ki o pa a rẹ, ati pe o kò gbọdọ fi saare kan t'o ga [ju bi o ti tọ lọ] silẹ afi ki o mu un dọgba [pẹlu ilẹ] ».

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Lile-koko gan-an mọ awọn ayaworan [foto].

2- Itaniji nipa pe idi eleyii ni: Ailẹkọ pẹlu Ọlọhun t'O wa ninu rẹ; ẹri rẹ ni ọrọ Rẹ -t'o ni-: « Kò si ẹnikan t'o se abosi bii ẹni ti n ya aworan lati fi i jọ ẹda Mi ...».

3- Itaniji nipa agbara Ọlọhun ati lilẹ awọn ayaworan, ẹri rẹ ni ọrọ Rẹ t'o ni: « Nitori naa ki wọn o da ọmọ-inaagun kan, tabi baba horo kan ».

4- Sise afihan pe dajudaju awọn ni iya wọn yoo le koko ju ninu awọn eniyan.

5- Wi pe Ọlọhun O da ẹmi kọọkan lori gbogbo aworan kọọkan, yoo maa fi jẹ ayaworan naa niya ninu Jahannama.

6- Wi pe Ọlọhun O pa a lasẹ pe ki o fẹ ẹmi si i lara.

7- Ipanilasẹ pe ki a pa aworan rẹ nigbakugba ti a ba ri i.

## Ori -kejilelogota-:
## OHUN TI O WA NIPA OPOLOPO IBURA

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ واحفظوا أيمانكم ﴾. [سورة المائدة: ٨٩].

« Ẹ sọ awọn ibura yin ». [Al-Qur'aani, Suuratu l-Maa`idah: 89].

O wa lati ọdọ Abu Hurairah, "ki Ọlọhun O yọnu si i", pe: Mo gbọ ti Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", n sọ pe:

« الحلف منفقة للسلعة ممحقة للكسب ». أخرجاه.

« Ibura a maa jẹ ki ọja o ya ni tita, a si maa din oore ohun ti eniyan ri tu jọ ku ». Bukhari ati Muslim l'o gbe e jade.

O tun wa lati ọdọ Salmaan, "ki Ọlọhun O yọnu si i", pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", sọ pe:

« ثلاثة لا يكلمهم الله ولا يزكيهم ولهم عذاب أليم: أشيمط زان، وعائل مستكبر، ورجل جعل الله بضاعته لا يشتري إلا بيمينه، ولا يبيع إلا بيمينه ». رواه الطبراني بسند صحيح.

« Ọlọhun kò ni I ba awọn mẹta kan sọrọ, kò si ni I fọ wọn mọ, ati pe iya elero n bẹ fun wọn: Arugbo kan t'o jẹ alagbere -oni-sina-, ati alaini t'o jẹ onigberaga, ati ẹnikan t'o sọ Ọlọhun di igba rẹ, t'o se wi pe kò le e ra lai bura, bẹẹ ni kò le e ta lai bura ». Al-Tabraaniyyu l'o gbe e jade gba ọna kan t'o gun rege.

O tun wa ninu Saheeh lati ọdọ Imraan ọmọ Husain “ki Ọlọhun O yọnu si i”, o ni: Ojisẹ Ọlọhun “ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a”, sọ pe:

« خير أمتي قرني، ثم الذين يلونهم، ثم الذين يلونهم، [قال عمران: فلا أدري أذكر بعد قرنه مرتين أو ثلاثا] ثم إن بعدكم قوم يشهدون ولا يستشهدون، ويخونون ولا يؤتمنون، وينذرون ولا يوفون، ويظهر فيهم السمن ».

« Awọn ti wọn ni oore ju ninu ijọ mi ni awọn ẹni igba mi, lẹyin naa ni awọn ẹni ti wọn tẹle wọn, lẹyin naa l’o kan awọn ẹni ti wọn tun tẹle awọn eleyun [Imraan sọ pe: N kò mọ njẹ ẹẹmeji tabi ẹẹmẹta l’o wi awọn ẹni ti wọn wa lẹyin wọn]; lẹyin naa dajudaju awọn ijọ kan n bọ lẹyin yin t’o se wi pe wọn yoo maa jẹri lai kò tọrọ pe ki wọn o jẹri, wọn o si maa se ijanba, ati pe wọn kò se e fi ọkan tan, wọn o si maa se ileri sugbọn wọn kò ni i mu un sẹ, bẹẹ ni sisanra yoo han ni ara wọn ».

O tun wa ninu Saheeh lati ọdọ Ibn Mas’uud “ki Ọlọhun O yọnu si i” pe: Anabi “ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a” sọ pe:

« خير الناس قرني، ثم الذين يلونهم، ثم الذين يلونهم، ثم يجيء قوم تسبق شهادة أحدهم يمينه، ويمينه شهادته ».

« Awọn ti wọn ni oore ju ninu awọn eniyan ni awọn ẹni igba mi, lẹyin naa ni awọn ti wọn tẹle wọn, lẹyin naa ni awọn ti wọn tẹle awọn wọnyi, lẹyin naa ni awọn ijọ kan o wa de, t'o se wi pe ijẹri ẹnikan wọn yoo maa gbawaju mọ ibura rẹ lọwọ, bẹẹ ni ibura rẹ yoo maa gbawaju mọ ijẹri rẹ lọwọ ».

Ibrahim Al-Nakha'i sọ pe: Wọn a maa na wa lori ijẹri ati ibura, nigba ti awa wa ni kekere.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Ipanilasẹ pe ki a sọ awọn ibura wa.

2- Iroyin wi pe ibura a maa jẹ ki igba o ya ni tita, sugbọn a maa din oore ohun ti eniyan ri tu jọ ku.

3- Ileri-iya t'o le koko nipa ẹni ti kò le e ta nnkan kan afi pẹlu ibura, kò si le e ra nnkan kan lai bura.

4- Itaniji nipa pe ẹsẹ a maa tobi, koda ki o jẹ wi pe nnkan ti n pe ni lọ sidi rẹ kere.

5- Kikan awọn ẹni t'o se pe wọn a maa bura lai tọrọ pe ki wọn o bura labuku.

6- Yiyin ti Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" yin awọn eniyan igba mẹta tabi mẹrin naa; ati sisọ ohun ti yoo sẹlẹ lẹyin wọn.

7- Kikan awọn ẹni t'o se pe wọn a maa jẹri lai tọrọ pe ki wọn o jẹri labuku.

8- Wi pe awọn asiwaju-rere a maa lu awọn ọmọde lori ijẹri ati ibura.

## Ori -kẹtalelọgọta-:

## OHUN TI O WA NIPA ADEHUN ỌLỌHUN ATI ADEHUN ANABI RẸ

Ọlọhun Ọba t'O ga sọ pe:

﴿ وأوفوا بعهد الله إذا عاهدتم ولا تنقضوا الأيمان بعد توكيدها ... ﴾. [سورة النحل: ٩١].

« Ati ki ẹ maa mu adehun Ọlọhun sẹ nigbakugba ti ẹ ba se adehun, ẹ si ma se maa tu awọn ibura yin lẹyin igba ti ẹ ti kan wọn nipa ... ». [Al-Qur'aani, Suuratu n-Nahl: 91].

O wa lati ọdọ Buraidah "ki Ọlọhun O yọnu si i" o ni: « Nigba ti Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" ba fi ẹnikan se ọga fun awọn ọmọ-ogun, tabi fun isori kan ninu wọn, a maa pa a lasẹ pẹlu ipaya Ọlọhun, ki o si maa se daadaa si awọn ti wọn n bẹ pẹlu rẹ ninu awọn Musulumi.

Yoo wa sọ pe: « Ẹ maa jagun ni orukọ Ọlọhun, si oju-ọna Ọlọhun, ẹ maa ba awọn ti wọn se aigbagbọ si Ọlọhun ja, ẹ jagun, ẹ si ma se mu ninu ere-ogun [siwaju pinpin rẹ], ẹ si ma se yẹ adehun rara, ẹ kò si gbọdọ maa rẹ awọn ti ẹ pa nimu tabi eti tabi orike miiran, ẹ si ma se pa ọmọde, ati pe nigba ti o ba pade ọta rẹ ninu awọn ọsẹbọ pe wọn lọ sidi ọkan ninu awọn isesi mẹta kan, eyiyowu ti wọn ba si gba fun ọ lati se -ninu rẹ- gba a lọwọ wọn k'o si fi

wọn silẹ, lẹyin naa pe wọn lọ sidi Islam [igbafa fun Ọlọhun], ti wọn ba da ọ lohun gba a lọwọ wọn, lẹyin naa pe wọn lọ sidi pe ki wọn o sipo-pada kuro nilu wọn lọ si ilu awọn Muhaajireen -Madinah alapọnle-, k'o si fun wọn niro wi pe dajudaju ti wọn ba se bẹẹ iru ohun t'o jẹ ti awọn Muhaajireen yoo jẹ ti wọn naa, ati pe iru ohun t'o jẹ ọranyan le awọn Muhaajireen lori yoo jẹ ọranyan lori awọn naa, sugbọn ti wọn ba kọ lati sipo-pada kuro nibẹ fun wọn niro wi pe dajudaju wọn yoo da gẹgẹ bi awọn ara oko ni inu awọn Musulumi [ti wọn kò se Hijrah ti wọn kò si jagun], ofin Ọlọhun Ọba t'O ga yoo maa sisẹ le wọn lori, wọn kò si ni ni nnkan kan ninu ere-ogun, afi bi wọn ba pẹlu awọn Musulumi jagun, ti wọn ba wa kọ bi wọn ni Jizyah [owo ti alaigbagbọ -keferi- ti n gbe ilu Islam yoo maa san lati gba ori ara rẹ silẹ], tori naa ti wọn ba da ọ lohun gba a lọwọ wọn, k'o si fi wọn silẹ, sugbọn ti wọn ba kọ wa iranlọwọ lọdọ Ọlọhun, ki o si ba wọn ja.

Ati pe nigbakugba ti o ba funlẹ mọ awọn ara odi kan -t'o yi wọn po-, ti wọn si fẹ pe ki o fun awọn ni adehun Ọlọhun ati ti Anabi Rẹ, ma se fun wọn ni adehun Ọlọhun ati ti Anabi Rẹ rara, sugbọn nse ni ki o fun wọn ni adehun rẹ ati adehun awọn eniyan rẹ, nitori pe dajudaju yiyẹ awọn adehun yin ati adehun awọn eniyan yin sẹpẹrẹ ju ki ẹ yẹ adehun Ọlọhun ati adehun Anabi Rẹ lọ, ati pe nigbakugba ti o ba funlẹ

mọ awọn ero odi kan, ti wọn si n fẹ pe ki o sọ awọn si ori idajọ Ọlọhun, ma se sọ wọn sori idajọ Ọlọhun rara; sugbọn nse ni ki o sọ wọn si ori idajọ rẹ, nitori pe o kò mọ boya o se kongẹ idajọ Ọlọhun nipa wọn tabi o kò ni i se kongẹ rẹ ». Muslim l'o gbe e jade.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Iyatọ t'o wa laarin adehun Ọlọhun ati adehun Anabi Rẹ ati adehun awọn Musulumi.
2- Itọnisọna lọ sidi ohun ti ewu rẹ kere ju ninu nnkan meji naa.
3- Ọrọ rẹ -t'o ni-: « Ẹ maa jagun ni orukọ Ọlọhun, si oju-ọna Ọlọhun ».
4- Ọrọ rẹ -t'o ni-: « Ẹ maa ba awọn ti wọn se aigbagbọ si Ọlọhun ja ».
5- Ọrọ rẹ -t'o ni-: « Wa iranlọwọ lọdọ Ọlọhun ki o si ba wọn ja ».
6- Iyatọ t'o wa laarin idajọ Ọlọhun ati idajọ awọn olumọ.
7- Wi pe Sahaabe a maa dajọ ni asiko bukata pẹlu idajọ kan ti kò mọ bi o dọgba pẹlu idajọ Ọlọhun tabi kò dọgba pẹlu rẹ.

## Ori -kẹrinlelọgọta-:

## OHUN TI O WA NIPA IBURA LE ỌLỌHUN LORI

O wa lati ọdọ Jundub Ibn Abdullah "ki Ọlọhun O yọnu si i" o ni: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« قال رجل: والله لا يغفر الله لفلان، فقال الله عز وجل: من ذا الذي يتألى عليَّ أن لا أغفر لفلان؟، إني قد غفرت له وأحبطت عملك ». رواه مسلم.

« Ọkunrin kan wi pe: Mo fi Ọlọhun bura pe: Ọlọhun kò ni I dari jin lagbaja, ni Ọlọhun Ọba t'O ga t'O si gbọn-un-gbọn ba sọ pe: Ta ni ẹni naa ti n bura le Mi lori pe: N kò ni I dari jin lagbaja?, dajudaju Mo ti dari jin in, Mo si ti ba isẹ rẹ jẹ ». Muslim l'o gbe e jade.

O si wa ninu ẹgbawa-ọrọ ti Abu Hurairah pe:

« إن القائل رجل عابد ».

« Dajudaju ọkunrin ẹlẹsin kan l'ẹni t'o sọrọ naa ». Abu Hurairah ni: « O sọ gbolohun kan t'o ko iparun ba aye rẹ ati ọrun rẹ ».

### Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Ikininilọ nipa bibura le Ọlọhun lori.
2- Wi pe ina sunmọ enikan wa ju okun bata rẹ lọ.
3- Wi pe gẹgẹ bẹẹ naa ni Al-Janna ri.
4- Wi pe ẹri n bẹ nibẹ fun ọrọ rẹ t'o ni:

« إن الرجل ليتكلم بالكلمة ما يظن أن تبــلغ مـــا بلغــت، يكتب الله له بها سخطه إلى يوم يلقاه ».

« Dajudaju eniyan a maa sọ gbolohun t'O se wi pe kò ni i lero wi pe yoo de ibi t'o de, Ọlọhun O titori rẹ kọ ibinu Rẹ fun un titi ọjọ ti yoo wa pade Rẹ ».

5- Wi pe dajudaju o see se ki Ọlọhun O dari jin eniyan nitori nnkan kan t'o se pe n bẹ ninu awọn ohun t'o korira ju.

## Ori -karunlelogota-:

## A KI I FI ỌLỌHUN TỌRỌ IPẸ LỌDỌ AWỌN ẸDA RẸ

O wa lati ọdọ Jubair ọmọ Mut'im "ki Ọlọhun O yọnu si i" o ni: « Arooko kan wa si ọdọ Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" o si wi pe: Irẹ Ojisẹ Ọlọhun, o ti rẹ awọn eniyan, ebi si n pa awọn ẹni ti a n bọ, awọn owo si ti parun, nitori naa ba ni tọrọ ojo lọdọ Oluwa rẹ, dajudaju awa n fi Ọlọhun tọrọ ipẹ lọdọ rẹ, a si n fi ọ tọrọ ipẹ lọdọ Ọlọhun. Ni Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" ba sọ pe:

« سبحان الله! سبحان الله! - فما زال يسبح حتى عرف ذلك في وجوه أصحابه - ثم قال: ويحك: أتدري ما الله؟، إن شأن الله أعظم من ذلك، إنه لا يستشفع بالله على أحد من خلقه ».

رواه أبو داود.

« [**SUBHAANA -L-LAH**] Mimọ ni fun Ọlọhun Ọba -kuro ninu gbogbo aburu-! [**SUBHAANA -L-LAH**] Mimọ ni fun Ọlọhun Ọba -kuro ninu gbogbo aburu-!, - kò si yee se afọmọ titi ti wọn fi ri ibinu ni oju awọn Sahaabe rẹ [si ọkunrin arooko naa]- lẹyin naa l'o wa sọ pe: Ee se ọ: Njẹ o wa mọ ta ni N jẹ Ọlọhun bi?, dajudaju ọrọ Ọlọhun tobi ju bẹẹ lọ; dajudaju a ki i fi Ọlọhun tọrọ ipẹ lọdọ ẹnikan ninu awọn ẹda Rẹ ». Abu Daa'uud l'o gbe e jade.

**Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ**

1- Kikọ fun ẹni t'o sọ pe: « A n fi Ọlọhun tọrọ ipẹ lọdọ rẹ ».

2- Yiyi pada rẹ ni yiyi pada ti o han ni oju awọn Sahaabe rẹ nitori gbolohun yii.

3- Wi pe ko kọ gbolohun rẹ -t'o ni-: « A n fi ọ tọrọ ipẹ lọdọ Ọlọhun » fun un.

4- Itaniji nipa itumọ: [**SUBHAANA-L-LAH**].

5- Wi pe awọn Musulumi á maa tọrọ pe ki o ba wọn tọrọ ojo.

## Ori -kẹrindinlaadọrin-:

## OHUN TI O WA NIPA SISỌ TI ANABI "KI IKẸ ATI ỌLA ỌLỌHUN O MAA BA A" SỌ ỌGBA SISE ỌLỌHUN LAASO NINU IJỌSIN "AT-TAWHEED", ATI DIDI TI O DI AWỌN ỌNA WIWA OROGUN FUN ỌLỌHUN "ASH-SHIRK"

O wa lati ọdọ Abdullah ọmọ Shikheer "ki Ọlọhun O yọnu si i" o wi pe: Mo jade pẹlu awọn asoju [iran] Bani Aamir lọ si ọdọ Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", a si wi pe:

« أنت سيدنا، فقال: السيد الله تبارك وتعالى، قلنا: وأفضلنا فضلاً، وأعظمنا طولا، فقال: قولوا بقولكم، أو بعض قولكم، ولا يستجرينكم الشيطان ». رواه أبو داود بسند جيد.

« Iwọ ni asiwaju wa. L'o ba sọ pe: Ọlọhun ibukun ati giga ni fun Un ni Asiwaju lododo. A ni: Iwọ l'o ni ajulọ ju ninu wa; iwọ l'o si tobi ju ni ọrọ ninu wa; o si sọ pe: ọrọ yin [ti ẹ ba saaba] ni ki ẹ maa sọ, tabi ẹ pa apa kan ninu ọrọ yin ti, ẹ ma se jẹ ki esu o sọ yin di iransẹ -nipa ibajẹ- ». Abu Daa'uud l'o gbe e jade gba ọna kan t'o dara.

O wa lati ọdọ Anas "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe: Awọn eniyan kan sọ pe: Irẹ Ojisẹ Ọlọhun, iwọ l'o ni oore ju ninu wa, ọmọ ẹni t'o loore ju ninu wa, asiwaju wa, ọmọ asiwaju wa. N l'o ba sọ pe:

« يا أيها الناس قولوا بقولكم، ولا يستهوينكم الشيطان، أنـــا محمد عبد الله ورسوله، ما أحب أن ترفعوني فوق منـــزلتي التي أنزلني الله عز وجل ». رواه النسائي بسند جيد.

« Ẹyin eniyan ọrọ yin [ti ẹ ba saaba] ni ki ẹ maa sọ [ẹ sọra fun awọn gbolohun t'O le mu yin tayọ ala], ẹ ma se jẹ ki esu o gba laakaye mọ yin lọwọ, Muhammad ẹru Ọlọhun ati ojisẹ Rẹ ni mi, n kò fẹ ki ẹ gbe mi tayọ ipo mi ti Ọlọhun Ọba t'O ga t'O si gbọn-un-gbọn gbe mi si ». An-Nasaa'i l'o gbe e jade gba ọna kan t'o dara.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Sise ikilọ fun awọn eniyan nipa itayọ-ala.

2- Ohun t'o yẹ ki ẹni ti wọn ba sọ fun pe:

« أنت سيـــدنا ».

« Iwọ ni asiwaju wa » o wi.

3- Ọrọ rẹ -t'o ni-: « Ẹ ma se jẹ ki esu o sọ yin di iransẹ -nipa ibajẹ- » t'ohun ti wi pe wọn kò wi nnkan kan yatọ si ododo.

4- Ọrọ rẹ -t'o ni-: « N kò fẹ ki ẹ gbe mi tayọ ipo mi … ».

## Ori -kẹtadinlaadọrin-:

## OHUN TI O WA NIPA ỌRỌ ỌLỌHUN ỌBA T'O GA T'O NI:

﴿ وما قدروا الله حق قدره والأرض جميعا قبضته يوم القيامة والسماوات مطويات بيمينه سبحانه وتعالى عما يشركون ﴾.

[سورة الزمر: ٦٧].

« Ati pe wọn kò bu iyi fun Ọlọhun ni paapaa iyi t'o tọ si I, bẹẹ ni gbogbo ilẹ lapapọ ni yoo jẹ gbigbamu fun Un ni ọjọ igbende, ati pe awọn sanma naa yoo wa ni kika ni ọwọ-ọtun Rẹ; mimọ ni fun Un, O si ga ju gbogbo ohun ti wọn fi n se orogun fun Un lọ ». [Al-Qur'aani, Suuratu z-Zumar: 67].

O wa lati ọdọ Ibn Mas'uud "ki Ọlọhun O yọnu si i" o ni: Ọkan ninu awọn olumọ awọn Yahuudi wa si ọdọ Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", o si sọ pe: Iwọ Muhammad, dajudaju awa ri i [ka] wi pe Ọlọhun O fi awọn sanma si ori ika kan, yoo si fi awọn ilẹ si ori ika kan, yoo si fi awọn igi si ori ika kan, yoo si fi omi si ori ika kan, yoo fi eepẹ si ori ika kan, yoo si fi awọn ẹda yooku si ori ika kan, yoo wa sọ pe: Emi ni Al-Malik "Ọba Olukapa lori gbogbo nnkan". Anabi si rẹrin-in titi ti awọn eyin-ọlọ rẹ fi han, ni ijẹri ododo si ọrọ olumọ Yahuudi yii, lẹyin naa l'Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" wa ka:

﴿ وما قدروا الله حق قدره والأرض جميعا قبضته يوم القيامـــة والسماوات مطويات بيمينه سبحانه وتعالى عما يشركون ﴾.

[سورة الزمر: ٦٧].

« Ati pe wọn kò bu iyi fun Ọlọhun ni paapaa iyi t'o tọ si I, bẹẹ ni gbogbo ilẹ lapapọ ni yoo jẹ gbigbamu fun Un ni ọjọ igbende, ati pe awọn sanma naa yoo wa ni kika ni ọwọ-ọtun Rẹ; mimọ ni fun Un, O si ga ju gbogbo ohun ti wọn fi n se orogun fun Un lọ ». [Al-Qur'aani, 36:67].

O wa ninu ẹgbawa-ọrọ ti Muslim pe: « Yoo ko awọn apata ati awọn igi si ori ika kan, lẹyin naa ni yoo min wọn yoo si sọ pe: Emi ni Al-Malik "Ọba Olukapa lori gbogbo nnkan" Emi ni Ọlọhun ».

O si wa ninu ẹgbawa-ọrọ ti Bukhari pe: « Yoo tun gbe awọn sanma si ori ika kan, omi ati eepẹ si ori ika kan, awọn ẹda yooku si ori ika kan ». Bukhari ati Muslim l'o gbe e jade.

Muslim si tun gbe ẹgbawa-ọrọ jade lati ọdọ Ibn Umar pe: « Ọlọhun Ọba yoo ka awọn sanma ni ọjọ igbende, lẹyin naa yoo fi ọwọ-ọtun Rẹ mu wọn, lẹyin naa ni yoo wa sọ pe: Emi ni Al-Malik "Ọba Olukapa lori gbogbo nnkan"; nibo ni awọn olorikunkun wa? awọn onigberaga da?, lẹyin naa yoo ka awọn ilẹ mejeeje, lẹyin eleyii yoo fi ọwọ-alaafia Rẹ mu wọn, lẹyin naa ni yoo sọ pe: Emi ni

Al-Malik "Ọba Olukapa lori gbogbo nnkan" nibo ni awọn olorikunkun wa? awọn onigberaga da? ».

Wọn gba a wa lati ọdọ Ibn Abbas "ki Ọlọhun O yọnu si awọn mejeeji" pe o ni: « Awọn sanma mejeeje ati awọn ilẹ mejeeje kò jẹ nnkan kan ni ọwọ Ọba Alaanujulọ "Ar-Rahmaan" afi bi eso Khardal "eso kan ti o wẹ pupọ" ti mọ ni ọwọ ẹnikan yin ».

Ibn Jareer ni: Yuunus sọ fun wa pe Ibn Wah'b fun wa niro pe: Ibn Zaid ni: Baba mi wi fun mi pe: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« ما السماوات السبع في الكرسي إلا كدراهم سبعة ألقيت في ترس ».

« Awọn sanma mejeeje kò jẹ nnkan kan lẹgbẹ aga Ọlọhun, afi bii owo fadaka "Dirham" meje kan ti wọn da si aye kan ti o tẹju ».

O tun sọ pe: Abu Dzarr "ki Ọlọhun O yọnu si i" wi pe: Mo gbọ ti Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" n sọ pe:

« ما الكرسي في العرش إلا كحلقة من حديد ألقيت بين ظهري فلاة من الأرض ».

« Al-Kursi "aga Ọlọhun" kò jẹ nnkan kan lẹgbe Al-Arsh "aga ọla" Rẹ, afi bii irin roboto kan ti a sọ si aarin papa kan t'o fẹ ninu ilẹ ».

O tun wa lati ọdọ Ibn Mas'uud "ki Ọlọhun O yọnu si i" pe: « Irin ọgọrun marun ọdun l'o wa laarin sanma ile-aye si eyi ti o tẹle e, irin ọgọrun marun ọdun naa l'o wa laarin gbogbo sanma kan si omiran, ati pe irin ọgọrun marun ọdun naa l'o tun wa laarin sanma keje si Al-Kursi "aga Ọlọhun", bẹẹ ni irin ọgọrun marun ọdun naa l'o wa laarin Al-Kursi "aga Ọlọhun" si omi, ati pe ori omi naa ni aga ọla Ọlọhun wa, ori aga ọla "Al-Arshi" yii si ni Ọlọhun wa, nnkan kan kò pamọ si I rara ninu awọn isẹ yin ». Ibn Mahdi l'o gbe e jade lati ọdọ Hammaad ọmọ Salamah, lati ọdọ Aasim, lati ọdọ Zir, lati ọdọ Abdullah ọmọ Mas'uud. Al-Mas'uudi naa tun gbe iru rẹ jade lati ọdọ Aasim, lati ọdọ Abi Waail, lati ọdọ Abdullah ọmọ Mas'uud; Al-Dzahabi - ki Ọlọhun t'O ga O kẹ ẹ- l'o wi bẹẹ; o sọ pe: O ni awọn ọna [pupọ].

O tun wa lati ọdọ Al-Abbas ọmọ Abdul-Muttalib "ki Ọlọhun O yọnu si i" o ni: Ojisẹ Ọlọhun "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" sọ pe:

« هل تدرون كم بين السماء والأرض؟، قلنا الله ورسوله أعلم، قال: بينهما مسيرة خمسمائة سنة، ومن كل سماء إلى سماء مسيرة خمسمائة سنة، وكثف كل سماء مسيرة خمسمائة سنة، وبين السماء السابعة والعرش بحر بين أسفله وأعلاه كما بين السماء والأرض، والله سبحانه وتعالى فوق ذلك، وليس يخفى عليه شيء من أعمال بني آدم ». أخرجه أبو داود وغيره.

« Njẹ ẹ wa mọ meloo ni irin ti n bẹ laarin sanma ati ilẹ bi?, a ni: Ọlọhun ati Ojisẹ Rẹ l'o mọ ju, o ni: Irin ọgọrun marun ọdun l'o wa laarin awọn mejeeji, ati pe irin ọgọrun marun ọdun naa l'o wa laarin gbogbo sanma kan si sanma miiran, bẹẹ ni irin ọgọrun marun ọdun ni ipọn ti gbogbo sanma kọọkan ni, ati pe okun kan n bẹ laarin sanma keje ati Al-Arsh "aga ọla Ọlọhun" ohun ti n bẹ laarin isalẹ rẹ si oke rẹ da bii ohun ti n bẹ laarin sanma ati ilẹ, ori eleyii ni Ọlọhun Ọba t'O mọ t'O si ga wa, nnkan kan kò si pamọ si I ninu isẹ awọn ọmọ Adama ». Abu Daa'uud ati ẹlomiran l'o gbe e jade.

## Awọn ohun ayẹwo n bẹ ninu rẹ

1- Alaye ọrọ Ọlọhun:

﴿ والأرض جميعا قبضته ﴾.

« Bẹẹ ni gbogbo ilẹ lapapọ ni yoo jẹ gbigbamu fun Un ... ».

2- Wi pe awọn imọ wọnyi ati awọn eyi t'o fara jọ wọn sẹku lọwọ awọn Yahuudi ti wọn n bẹ ni igba Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a", ati pe wọn kò tako wọn, bẹẹ ni wọn kò yi itumọ wọn pada rara.

3- Wi pe nigba ti olumọ-Yahuudi naa sọ eleyii fun Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" nse l'o pe e lododo, Al-Qur'aani si sọ kalẹ lati fi ẹsẹ rẹ rinlẹ.

4- Ẹrin Anabi "ki ikẹ ati ọla Ọlọhun o maa ba a" nigba ti olumọ-Yahuudi naa wi imọ nla yii.

5- Wiwi awọn ọwọ mejeeji Ọlọhun jade ni kedere, ati pe awọn sanma n bẹ ni ọwọ-ọtun; awọn ilẹ si n bẹ ni ọwọ-keji.
6- Sise afihan kedere nipa pipe e ni ọwọ alaafia [ọwọ-osi].
7- Sisọ nipa awọn olorikunkun ati awọn onigberaga nibẹ.
8- Ọrọ rẹ -t'o ni-: « Bi eso Khardal "eso kan ti o wẹ pupọ" ti mọ ni ọwọ ẹnikan yin ».
9- Titobi Al-Kursi "aga Ọlọhun" si awọn sanma.
10- Titobi Al-Arsh "aga ọla Ọlọhun" si Al-Kursi "aga Ọlọhun".
11- Wi pe Al-Arsh "aga ọla Ọlọhun" yatọ si Al-Kursi "aga Ọlọhun", ati omi naa.
12- Iye irin ti n bẹ laarin sanma kan si sanma miiran.
13- Iye irin ti n bẹ laarin sanma keje ati Al-Kursi aga Ọlọhun.
14- Iye irin ti n bẹ laarin aga Ọlọhun ati omi naa.
15- Wi pe ori omi ni Al-Arsh "aga ọla Ọlọhun" wa.
16- Wi pe ori Al-Arsh "aga ọla Ọlọhun" ni Ọlọhun wa.
17- Iye irin ti n bẹ laarin sanma ati ilẹ.
18- Ọgọrun marun ọdun nipọn gbogbo sanma kọọkan.
19- Wi pe irin ọgọrun marun ọdun ni n bẹ laarin oke si isalẹ okun t'o wa ni oke awọn sanma.

Ọlọhun Ọba t'O mọ t'O si ga l'O ni mimọ ju.

A fi ọpẹ fun Oluwa gbogbo ẹda, ikẹ ati ọla Ọlọhun k'o maa ba asiwaju wa Muhammad ati awọn ara ile rẹ ati awọn Sahaabe rẹ lapapọ.



## ATỌKA

**Oju iwe**

يهدى ولا يباع

# كتاب التوحيد

بلغة اليوربا

تأليف :

الشيخ محمد بن عبد الوهاب

ترجمة :

شرف الدين بادبو راجي



بلغة اليوربا

إدارة أوقاف

ـالح عبدالعزيز الراجحي

# كتاب التوحيد

بلغة اليوربا

تأليف :

الشيخ محمد بن عبد الوهاب

ترجمة :

شرف الدين بادمبو راجي

طبع على نفقة

إدارة أوقاف صالح عبدالعزيز الراجحي

غفر الله له ولوالديه ولذريته ولجميع المسلمين

يهدى ولا يباع